# KAYYADE IYALI
# KO
# TSARA IYALI
## *Hadarinsa da Matsayinsa A Musulunci*

Na

**Farfesa Ibrahim Ahmad Aliyu**
Cibiyar Nazarin Shari'ar Musulunci
Jami'ar Ahmadu Bello, Zaria

Bugu na Biyu
1438H = 2017

## ABUBUWAN DA KE CIKI

## GABATARWA



***Bismillahir Rahmanir Rahim***

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin talikai, Allah ya yi daɗin tsira da aminci ga shugabanmu Annabi Muhammadu da shi da iyalansa da kuma sahabbansa baki ɗayansu.

Bayan haka, wannan ɗan littafi na rubutu shi ne sakamakon tunanin da na daɗe ina yi, wanda kuma ya sa daga baya na shiga bincike, a game da makircin da ƙasashen da suka ci gaba (a cikin al'amuran duniya), musamman ma dai Amerika, suke ta shirya mana saboda su dakatar da ƙaruwar yawan jama'armu.

Da nake bincike na iske cewa lallai wannan shiri ba ƙaramin haɗari ba ne a gare mu ta hanyoyi da dama, kamar dai yadda na yi bayani, a cikin littafin. Na ƙara tsinkewa da haɗarin wannan shiri, a lokacin da nakaranta wani abu da wata ƙungiyar 'yan jaridu wadda ke Washington (Amerika) mai suna **BAOBAB PRESS,** ta rubuta, tun kafin a buga a jaridar **New Nigerian,** da **Democrat.** An yi wa abin da aka rubuta ɗin laƙabi da **Qur'an According to George Bush.** Da na karanta, abin ya ba ni mamaki. To, shi ya sa na rubuta wa su BAOBAB PRESS, ina neman ƙarin wasu bayanai. Sai kuwa na sami amsa, na sami bayanai masu yawa a lokacin, kuma ma har yanzu takan aiko min. ta aiko min da takardu da mujallu masu yawa, waɗanda suka taimaka min ƙara fahimtar makircin da ke cikin shirin ƙayyade iyali.

Kwanan nan ne ma (bayan an gama rubuta wannan littafi) na sami wata mujalla daga wurinta mai suna **Covert Action** wadda ke bayanin irin yadda ƙasar Amerika ke yin amfani da ciwon tsida, wato AIDS, mai ƙarya garkuwar jiki, wajen zartar da shirinta na hana ci gaban ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, ta hannun wata ƙungiyar Amerika ɗin wadda ake da'awar cewa wai ƙungiyar ba da taimako ce, mai suna **United States Agency for International Development.**[1] Da ma dai tuni ake ta raɗe-raɗin cewa a Amerikan ne aka ƙago ƙwayoyin wannan cuta, saboda wannan manufa, ta rage yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, wato dai irin salon nan na Maltus, sheɗanin da ya fara maganar ƙayyade iyali,

[1] Duba Mujallar Covert Action, ta 39, shafi na 31 – 34.

domin shi cewa ya yi ɗaya daga cikin hanyoyin rage yawan jama'a, ita ce a tanaji hanyar da za ta haddasa mutuwar talakawa. Wannan ma ra'ayin wani ƙwararren likita ke nan mutumin Birtaniya, Dr. Maurice King, wanda ya bayyana a cikin wata mujallar aikin likita mai suna The Lancet a inda ya nuna cewa idan ana son a kare lafiyar jama'a, to sai a yi amfani da ƙayyade iyali. Ama idan wannan bai magance matsalar ba, to sai a ƙyale talaka ya mutu, saboda kuwa shi talaka wani bala'i ne na gurɓatar muhalli.[1] A taƙaice dai an sami bayanai masu amfanin gaske wajen tona asirin makircin shaiɗanin zamani, Amerika, musamman ma a game da makircin ƙayyade yawan jama'a, na dai yi bayani daidai gwargwado a game da wannan.

Haka kuma na sami bayanin cewa a ranar 13 ga Nuwamba, 1991 an yi hira da wani wakilin wata ƙungiya, a Washingon, ta rediyo, a inda ya bayyana cewa lallai ya zama "wajibi" a sa wa duk mutum ɗaya cikin mutane biyu na Afrika cutar nan ta Aids saboda a tsai da ƙaruwar yawan jama'arsu.

Mai karanta wannan littafi zai ga cewa na kasa shi kashi takwas, a inda na kira kowane kashi da sunan Babi, saboda sauƙin karantawa. A cikin littafin na yi bayanin tarihin ɓullar shirin ƙayyade iyali, a ƙasashen yammacin Turai, da mummunar aƙidar abin, da kuma irin yadda suka dawo daga baya suna yaƙar abin da kansu.

Sannan na yi bayanin irin yadda ake gudanar da shirin a Nijeriya, da irin yaudarar da ske ta yi da kuma ɓarnar kuɗin jama'a saboda gudanar da shirin; da kuma dalilin da jami'an shirin ke ta bayarwa, marasa tushe, saboda shawo kan jama'a su karɓi shirin.

Haka kuma na yi bayanin irin makircin da 'yan mulkin mallaka ke ta shirya mana, musamman ma dai Amerika, saboda su sami cim ma burinsu na ƙayyade yawanmu; da kuma illoli da kuma haɗurran wannan shirin ga lafiyarmu (musamman ma dai matanmu), da kyawawan ɗabi'unmu, da tattalin arzikinmu, da kuma ƙarfinmu.

Sannan na yi bayanin matsayin ƙayyade iyali a Musulunci; tare da bayanin rashin dacewar hujjojin malaman da ke mara wa wannan mugun shiri baya. Sannan sai na bayyana tsarin da Musulunci ya yi saboda warware matsalar talauci, wanda shi ne babban dalilin da ake

[1] Duba Mujallar Covert Action, ta 39, shafi na 30.

dogara a kansa saboda a nuna wa mutane dacewar tsarin na ƙayyade iyali.

Ina miƙa godiyata zuwa ga duk waɗanda suka taimaka wajen yiwuwar rubuta da kuma buga wannan ɗan littafi, musamman ma dai waɗanda suka taimaka min da littafai da takardu, irin su Elizabeth Sobo (ina roƙon Allah ya shiryar da ita zuwa ga madaidaiciyar hanyarsa), Malam Yusuf Uba Mandawari na Makarantar Nazarin Shari'ar Musulunci da ke Kano (Aminu Kano School of Islamic Legal Studies), Malam Abubakar Tureta, Malam Ibrahim Umar Kabo da dai sauransu.

Haka kuma ina gode wa Daraktan **Centre for Islamic Legal Studies A.B.U. Zaria,** Malam Ibrahim Suleiman; wanda a ƙarƙashin wannan Cibiya ce ta Nazarin Shari'ar Musulunci, na yi aikin rubuta wannan littafin, saboda irin taimakon da ya ba ni. Haka nan ma ina gode wa Malam Haruna Maidalla Yusuf, wanda y a fara buga min littafin da keken rubutu (Typewriter) kafin a kai wajen ɗab'i, musamman ma saboda irin ƙoƙarin da yake da shi na buga duk wani abin da aka rubuta a game da Musulunci, a cikin kuzari saboda kishinsa. Dukkaninsu Allah ya saka musu da alheri. Malam Ahmad Gambo, shi ma ba zan taɓa mantawa da shi ba, saboda ɗawainiyar da yake sha wajen buga gaba ɗayan littafin da nake rubutawa.

A ƙarshe kuma ina roƙon Allah gafarar kurakuren da mai yiwuwa na yi, wajen rubuta wannan littafin tare da fatan samun ladan abin da na faɗa daidai, da ma neman ladan ne da kuma sauke nauyin faɗakarwa a game da shirin ƙayyade iyali, ya sa na rubuta littafin, amma ba domin ina jin na cancanci in yi hakan ba. Allah kuma ya sa al'ummar Musulmi su amfana da shi. Allah ya nuna mana gaskiya ya kuma ba mu ikon bin ta komai wahala, ya kuma nuna mana ƙarya ya kuma ba mu ikon nisantar ta, komai daɗin da muke hange a ciki.

**Alhamdu Lillah!**
**Farfesa Ibrahim Ahmad Aliyu.**

## BABI NA FARKO
## KAYYADE IYALI DA ASALINSA

Ko ka ce "Kayyade Iyali" (Birth Control) ko "Tsara Iyali" (Family Planning) duk ɗaya ne. kwana-kwanan nan ma aka sami wani sabon sunan wai shi "Tazarar Haihuwa" (Child Spacing), domin ɓad da sawu. Duk wannan dai wasa da kalmomi ne kawai, domin wai kada mutane su ƙyamaci abin. Amma in ba haka ba, duk dai ma'anar da manufar guda ce, wato a zabge yawan mutanen ƙasar da ake ta faman kira zuwa ga wannan abu, saboda biyan buƙatar Amerika da ƙasashen Turai, kamar yadda zan yi bayani nan gaba.

Wannan tunani na ƙayyade iyali bai taɓa ɓullowa ba kuma ba a taɓa sanin ma mene ne shi ba, a cikin al'ummar Musulunci, domin kuwa dalilan da suka kawo shi, ba ruwan Musulunci da su, kuma ba su taɓa zama masala a gare su ba, har sai da suka faɗa cikin al'adu da kuma hanyar rayuwa na irin mutanen da abin ya ɓullo daga cikinsu, wato dai maguzawan yammacin Turai.

Mutumin da wannan tunani ya fara ɓullo wa ta hannunsa shi ne wani masanin tattalin arziki, Limamin Coci (Fada) ɗan ƙasar Birtaniya (Ingila) mai suna Tomas Robat Maltus (Thomas Robert Malthus), ya bayyana wannan ra'ayi nasa ne a cikin waɗansu ƙasidu guda biyu: ɗaya a shekarar 1798, ɗaya kuma a shekarar 1803. Abin da Maltus ya dogara a kai a wajen tabbatar da wannan ra'ayi nasa shi ne irin dangantakar da ke tsakanin doron ƙasa da kuma mazaunanta.

To shi ne ya bayyana cewa abinci dai lalura ne a rayuwar mutane; haka kuma biyan buƙatar sha'awar jima'i tsakanin mace da namiji, ita ma lalura ce. Haka al'amarin kuma zai ci gaba har ƙarshen rayuwa, sannan kuma ya bayyana cewa ƙarfin ƙaruwar yawan mazauna doron ƙasa ya fi ƙarfin ƙaruwar abinci, nesa ba kusa ba, domin idan dai babu wani cikas, ƙaruwar mutane takan kasance ne ƙaruwa irin ta nunkuwa (wato **geometerically** : 2 ta zama 4, 4 ta zama 8, 8 ta zama 16, 16 ta zama 32, 32 ta zama 64 har dai illa ma sha Allah…). Amma kuma abinci ƙaruwa yake yi, ƙaruwa irin ta lissafi (wato **arithmetically**: 2 ta zama 3, 3 ta zama 4, 4 ta zama 5, 5 ta zama 6…), kuma wannan ninkuwa ta yawan mutane, tana faruwa ne a kowace shekara 25.

Tun da yake mutane ba za su iya rayuwa ba sai da abinci, kuma ga shi kuma wannan ƙaruwa ta yawan jama'a ba ta zo ɗaya da ƙaruwar abinci ba, to ashe kuwa dole ne a samo wata hanya da za a daidaita waɗannan abubuwa biyu.

A gurin Maltus, ƙaruwar abinci ta yadda zai yi daidai da ƙaruwar jama'a abu ne mai wahalar gaske, in ma zai yiwu, saboda haka ashe dole ne mu ƙayyade yawan mutane domin ya yi daidai da ƙaruwar yawan abinci. Wannan kuma abu ne da za mu iya.

Maltus ya bayyana hanyoyi biyu da za a bi, waɗanda za su hana ƙaruwar jama'a. Hanyoyin kuma su ne:

1. A bi duk wata hanya da za ta kawo watsuwar tsananin talauci, da wahala, da jahilci da kuma cututtuka.

2. Hanya ta biyu: A bi duk wata hanyar da za a hana samun 'ya'ya, alal misali, a ƙi yin aure, kwata-kwata, amma tare da kamun kai, kai ko ma da zinace-zinace za su watsu; a yi ta yin jima'i ba a kan wani tsari na aure ba, wanda yin hakan sai ya jawo ruguza alfarmar aure, saboda haka sai a yi watsi da tunanin son samun 'ya'ya. Sannan ya ce: "Ya wajaba a gare mu mu sauƙaƙa dukkanin hanyoyin da za su jawo a yi mutuwa. Saboda haka maimakon mu riƙa yi wa talakawa nasihar yin tsafta (domin kiyaye lafiyarsu), tilas ne mu ƙarfafa musu guiwa a kan kiyaye al'adar ƙazanta, (da zama cikin dauɗa). Wajibi ne kuma a gare mu mu ƙara tsuke faɗin tituna; mu kuma cusa mutane da yawa, a cikin gidaje; mu kuma yi dabarar dawo da cututtuka a cikin ƙauyuka. Haka kuma wajibi ne a kanmu mu gina garuruwa a kusa da gurɓatattun kududdufai (domin yaɗa cututtuka). Haka nan kuma wajibi ne a gare mu mu nuna (wa mutane) munin yin amfani da wani magani ƙayyadajje (na musamman) saboda warkar da cututtuka da kuma annoba. Waɗannan mutane masu da'awar aikin alheri, waɗanda ke zaton wai wani abin arziki suke yi wa mutane, ta hanyar bayyana (wa mutane) hanyoyin da (za a bi a kawo ƙarshen waɗansu cututtuka na musamman, ba ƙaramin kuskure suke yi ba".[1]

---

[1] Dakta Hilmi Abdul-Mun'im Sabar, shi ne ya ciro a cikin littafinsa AL-MANZURUL ISLAMIY LI MUSHKILTIL GIZA'I WA TAHDIDIN NASAL, shafi na 11 – 12 daga littafin: DIRASATUN FI ILMIS SUKKAN, shafi na 45 na Dakta Hasan as-Sa'ati da Dakta Abdul-Hamid Luɗfi (1962).

Daga jin wannan magana dai, kai ka san magana ce ta mahaukaci ko kuma Bayahuden da ba ya nufin alheri ga al'ummar duniya baki ɗaya. Amma abin baƙin ciki shi ne, wannan ra'ayi ya watsu a duniya, almajiran wannan mugun Bayahude suna ta yayata wannan ra'ayi, a kowane taron da suka sami damar yin hakan, a inda ake maganar matsalar abinci ko kuma talauci. Saboda haka a duk lokacin da aka sami wani bala'i na ƙarancin abinci, a wata ƙasa, ko da kuwa fari ne ya kawo ta, ko kuma wani dalili daban, sai su zaburo su ce ai yawan jama'a ne ya kawo haka! "Saboda haka ku daina haihuwa, in ba haka ba duk za ku mutu da yunwa!"

Sannan kuma su shiga lissafin ƙarya mara tushe da ƙididdigar da ba haka ba, kamar dai yadda malamin nasu Maltus ya riƙa yi!

Haka nan ma, a yau, masu kira zuwa ga ƙayyade iyali, da irin wannan lissafi da kuma ƙididdiga suke amfani. Alal misali, za mu ga Hal Helman, yana ta irin wannan lissafin na iska, a inda yake cewa wai yawan mutanen duniya a shekarar 2005 wannan da shekara 14, zai kai biliyan bakwai (wato miliyan 7,000), alhali kuwa a yanzu, a bisa lissafin UNFPA, ƙungiyar ƙayyade iyali ta Majalisar Ɗinkin Duniya, yawan mutanen duniya, biliyan biyar ne da ɗoriya (wato 5,337,654,635), haka kuma Hal Helman ya ce a shekarar 2040 yawan na mutanen duniya, zai zama biliyan 14, a shekarar 2057 su zama biliyan 18; su kuma zama biliyan 57 a shekarar 2110. Ba kuma za a kai shekarar 2300 ba, har sai yawan mutane a bayan ƙasa, ya kai biliyan 3,000, wanda wannan zai kawo cunkoso.[1]

Masu irin wannan lissafin na shifcin-gizo suna gaya mana cewa wai mutane 3 ne ke ƙaruwa a duniya a kowane sakan 2, mutane 90 a kowane minti ɗaya, mutane 5,400 a kowace awa ɗaya, mutane 129,600 a kowane kwana ɗaya, mutane 47,300,000 a kowace shekara.[2] Malam ka ji ƙarya! Kai akwai ma kafirin da

---

[1] Daga littafin: TADAKHHUMUS SUKKAN, na Hal Helman wanda Muhammad Badaruddin ya fassara, Halmi kuma ya tsakuro a cikin AL-MANZURUL ISLAMIY shafi na 13.

[2] Daga cikin MUSKILATUS SUKKAN FIL ALAM na Farid Suni, wanda Jalal Sadiƙ ya fassara, Hilmi kuma ya tsakuro a cikin AL-MANZURUL ISLAMIY shafi na 13.

ya ce wai za a yi tashin alƙiyama ne ranar 13 ga watan 11 (wato Nuwamba) na shekarar 2026. A wannan ranar kuma yunwa za ta kashe kowa a duniya. Kai ka ji tsananin kafirci!

Wannan ra'ayin dai na Maltus, bai sami karɓuwa ba, da farko, a ƙasarmu ba, balle ma a wata ƙasa. Dalili kuwa shi ne mutane a wannan lokacin, na ganin cewa wannan ra'ayi ba shi da inganci, saboda kuwa Maltus maganar yawan mutane kawia da amfanin gona yake yi, amma ba shi da masaniya a game da irin arziƙin da Allah ya ɓoye a cikin ƙasa, wanda daga baya, ta hanyar ilimin kimiyya, aka gano su. Babu shakka an ta samun ƙaruwar jama'a, a ƙasashen Turai, musamman ma dai Ingila, a ƙarshe-ƙarshen ƙarni na 19, domin kuwa a shekarar 1780, Ingila na da yawan mutane da ya kai miliyan 8 ne kawai, wanda ya cilla ya kai miliyan 18 da 500,000 a shekarar 1815 daga nan kuma, ya sake cillawa ya kai miliyan 45 da 200,000, a shekarar 1911. Amma kuma tare da wannan ƙaruwar jama'ar, tattalin arzikin nasu ma ƙaruwa ya riƙa yi da saurin gaske. Domin kuwa arzikin cikin gida ya yi ta ƙaruwa musamman ma dai amfanin gona wanda bunƙasarsa ta sa samun ci gaban masana'antu, ta hanyar kimiyya, wanda wannan kuma shi ya sa Turawa fita ƙasashen wajen domin samun kasuwar kayayyakin da masana'antu ke yi, da kuma kwaso wasu kayan da muguwar arahar da ta fi kama da ƙwace. Wannan ya sa sun yi kane-kane a harkokin kasuwancin duniya da kuma na masana'antu. Saboda haka wajen samun buƙatunsu na rayuwa, ba wai sun dogara ba ne da arzikin ƙasarsu kawai. Saboda haka duk da ƙaruwar da suke ta yi, ba mai tunanin wata wahala ko kuma talauci. Wannan shi ya sa wannan ra'ayi na Maltus bai sami karɓuwa ba, a wannan lokaci.

Saboda haka ashe ba wani dalili ba ne da ya shafi tattalin arziki dangane kuma da yawan ƙaruwar jama'a, ya sa tunanin ƙayyade iyali ya sami karɓuwa a ƙasashen Turai, daga baya. Amma a maimakon haka, samun ci gaban masana'antu, da bunƙasar tattalin arziki wanda ya jawo son jin daɗin duniya da dulmiya cikin bushasha da sharholiya, shi ne ummul-haba'isin karɓuwar ra'ayin ƙayyade iyali.

Shi dai ci gaban masana'antu shi ne ya yi dalilin bunƙasar tattalin arziki, a yammacin ƙasashen Turai. Saboda ƙago injina da kuma na'urori, an sami manyan masana'antu masu sana'anta kayayyaki masu yawan gaske. Mutanen ƙauye suka yi ta yin ƙaura suna komawa birane, domin samun aiki, saboda masu kuɗi sun saye gonakinsu. Wannan ya jawo cunkoso a cikin birane. Da farko dai abin ya kawo jin daɗi ga waɗannan ƙasashe. To amma ba da daɗewa ba, sai abin ya zama wata matsala. Rayuwar da kanta ta zama da wahala; kayan masarufi, kuɗin haya da muhimman abubuwa irin waɗannan suka zama da tsada, saboda yawan jama'a, musamman dai da yake yanzu kowa na son ya ji daɗi. Wannan son jin daɗi kuma shi ya sa hatta ma waɗanda ke da hali, ba su son ɗaukar nauyin matansu da 'ya'yansu, ballantana ma sauran dangi da ''yan'uwa.

Irin wannan halin rayuwa ta tilasta wa matan Turawa yin aiki a masana'antu, da su da ƙananan yara, saboda samun abin masarufi. A irin wannan halin rayuwa ne kuma karuwanci da fasiƙanci suka watsu, saboda shi dai namiji yana son jin daɗi, ita ma mace haka, tare kuma da cewa tana neman abin masarufi, domin albashin da ake ba ta, ba ya isar ta ɗaukar ɗawainiyar kanta da na 'ya'yanta, musamman ma da yake rabin albashin namiji ake biyan ta, ko da kuwa ta fi shi yin aiki. Wannan kuma yana daga cikin abin da ya sa mata suka riƙa hanƙoron samun 'yancin mata (wanda har yau, ko a Amerika ba su same shi ba).[1]

Wannan dai ya haddasa rugujewar tsarin iyali, a inda babban aikin mace shi ne ta kula da tafiyar da gida da kuma tarbiyyar yara, shi kuma namiji ya fita waje ya samo musu abin masarufi. A maimakon irin wannan tsari, sai aka tilasta wa mace ta fita waje domin ta nemo wa mutan gida abin masarufi; har ila yau kuma aikinta ne su haihu kuma su kula da yaran (uban) kuma na can yana sharholiyarsa da bushasha).

---

**[1] Kamar yadda wata Ba'amerikiya Kata Milet, a littafin "Sexual Politics" ta ce: "Kimanin sulusin mata da ke aiki (a Amerika) suna samun rashin abin da namiji ke samu ne.**

Irin wannan abu dai ya mai da bature mai tsananin son kai da hađama; ba ya son nauyin kowa ya hau kansa, ko da kuwa na matarsa ne da 'ya'yansa, saboda kar wannan ya hana shi holewa. Wannan dai shi ne babban dalilin karɓuwar ra'ayin ƙayyade iyali, a lokacin da ƙasashen Turai ke cikin ganiyar bunƙasar tattalin arziki, wato lokacin ci gaban masana'antu (**Industrial Revolution**), wanda ya biyo bayan ci gaban da aka samu a fagen amfanin gona. Wannan ma dai shi ne ya sa har yau đin, masu yarda da wannan ra'ayi ke yarda da shi, wato shiga cikin yanayi da kuma salon rayuwa irin na bature; rayuwar sharholiya da bushasha, da holewa.

**Margaret Sanga (Margaret Sanger) da Marie Stopes:**

Idan ana maganar ƙayyade iyali a wannan zamani, ba zai yiwu a manta da wađannan shakiyan mata su biyu ba, saboda irin gudunmawarsu wajen haɓaka wannan mummunan alkaba'i, musamman ma dai Margaret Sanga.

Ita dai Magaret, mutuniyar Amerika ce, an haife ta ne a shekarar 1879, kuma ta mutu a shekarar 1966, ita ce ma ta ƙago wannan kalma "ƙayyade iyali", kuma mace ce mai tsananin nuna bambanci, ba wai na launin fata ba kađai, har ma na tsakanin masu hannu da shuni da marasa shi. Wannan ma shi ya sa a ra'ayinta, ba kowa ba ne ya kamata ya sami 'ya'ya, a'a, masu hannu da shuni ne kawai ya kamata su yi ta hayayyafa, amma talakawa da masu ƙarancin fahimta, to ba a buƙatar ƙaruwarsu, domin kađan kawai ake buƙata daga cikinsu, saboda sharar titi da kuma yi wa masu hannu da shuni aikace-aikace. Saboda haka take ganin cewa lallai ya kamata a gama da marasa galihu, ya-ku-bayi, wato wađanda ta kira "yayi" (ko kuma shara), wađanda suka hađa da baƙaƙen fata, da Amerikawan Magziko, da Asbaniyawa da Amerikawan Italiya, da Yahudawa, da Indiyawa da talakawa, da jahilai, da musakai da masu laifi (ko da Amerikawa ne kuwa). Za a gama da irin wađannan mutane ne ta hanyar dandaƙa da kuma fiđiya (irin na zamani), wato **starilization** wanda duk wanda aka yi wa, da shi da haihuwa kuma har abada.

Magret ta ce wai kashi 70 cikin 100 (70%) na mutanen Amerika duk daƙiƙan gaske ne, marasa ƙwaƙwalwa. Wannan ma shi ya sa ta ba da shawarar cewa gwamnatin Amerika ta gudanar da gwajin ƙwaƙwalwa (da fahimta) a kan kowa da kowa, da ƙarfin tsiya, a duk faɗin Amerika, gida-gida. Wanda kuma duk aka gano cewa ƙwaƙwalwa ba ta kai yadda ake buƙata ba, to sai nan da nan a dandaƙe shi ko kuma a fiɗiye shi.

Da farko dai gwamnatin ba ta yarda da wannan ba, a maimakon haka, har ma ɗaure Magret aka yi. (To amma dai daga ƙarshe ta cim ma manufarta, ta hanyar wasu ƙungiyoyi guda biyu wato ƙungiyar da ita Magaret ɗin ta kafa, mai suna **Planned Parenthood Federation of America** (Haɗaɗɗiyar Kungiyar Kayyade Iyali ta Amerika), wadda ita kuma ta kafa **International Planned Parenthood Federation** (Haɗaɗɗiyar Kungiyar Kayyade Iyali ta Duniya).

Ga alama dai, wannan ra'ayi na nuna bambanci da kuma ƙabilanci, shi ne babban dalilin da ya ingiza Amerika da ƙasashen Turai zuwa ga ɓullowa da kuma gudanar da shirin ƙayyade iyali a ƙasashen masu tasowa. Saboda kuwa dalilin ɓullowa da shi ɗin, shi ne cewa yawan jama'ar ƙasar Amerika da ƙasashen Turai, raguwa yake yi, saboda irin halin rayuwar da suka ɗauka, ta sharholiya da bushasha da holewa, wanda saboda wannan, ya sa ba su ƙaunar samun 'ya'yan da suke jin za su ɗora musu nauyin da ba gaira ba dalili. To amma ƙasashen masu tasowa, waɗanda daga gare su ne ake samun da yawan (ko kuma mafi yawan) kayayyakin da Amerika ɗin da kuma ƙasashen Turai ke amfani da su kuma suke jin daɗin rayuwarsu da shi, yawan mutanensu ƙaruwa yake yi. Wannan kuwa yana nufin cewa kayayyakin da waɗancan ƙasashen da suka ci gaba ke wawurewa daga ƙasashen masu tasowa, zai ragu matuƙa wanda kuma daga ƙarshe zai shafi tattalin arzikin waɗancan ƙasashen masu ci gaba.

Haka kuma saboda ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, ƙarfin sojojinta ƙaruwa zai yi, alhali na ƙasashen da suka ci gaba raguwa zai yi, saboda raguwar yawan jama'arta.

Wannan shi ya sa ƙasashen masu ci gaban masana'antu suka rungumi shirin ƙayyade iyali, suke kuma kashe dubban miliyoyi a kansa, saboda a rage yawan jama'ar ƙasashen masu tasowa, wanda zai zama barazana da haɗari ga jin daɗi da kuma tsaron ƙasashen masu ci gaban masana'antun, waɗanda su ne kawai, a ganin su, ya kamata su ji daɗi, kuma su yi ingantacciyar rayuwa. Wannan dai ba komai ba ne illa ra'ayin Magret.

To amma ita Marie Stopes, ita mutuniyar Biritaniya ce, ita ma ra'ayinta ɗaya da na Magaret, ko da yake dai ba ta kai shahararta ba. Ita ma dai ta kafa wata ƙungiyar ƙayyade iyali wadda kuma ta shugabanta, mai suna: "**Society for Constructive Birth Control and Racial Progress**".

Waɗannan matan guda biyu dukkansu kyawawan gaske ne, kuma ba su yi imani da aure ba. Har ma ita Margret cewa ta yi aure ne ya fi komai lalata al'amari a tsarin zaman jama'a, kamar yadda **David M. Kennedy** ya bayyana a cikin littafinsa **Birth Control in America: The Career of Margaret Sanger**, shafi na 23.

Amma duk da haka waɗannan mata sun yi aure-aure irin na je-ka-nayi-ka, waɗanda ba su hana su karuwancinsu ba. Mazajen da suka aura kuma ba su damu ba. Hasali ma ita Magret har ta taɓa sa wannan ya zama sharaɗi, a rubuce, a wani aure da ta taɓa yi. Haka kuma ba su taɓa haihuwa ba.

A taƙaice dai, waɗannan mata an gane cewa su ne suka ɓullo da tsarin rayuwa irin na samun 'yancin yin zinace-zinace, da mutuwar aure, da 'yancin hana ɗaukar ciki, kai har ma da zubar da ciki, a cikin al'umma".[1]

Mummunar Aƙiba Kayyade Iyali a Kasashen Yammacin Turai:

Babu shakka ra'ayin ƙayyade iyali ya cim ma manufar da ta sa aka yarda da shi, a ƙasar Turai, a wannan lokacin. To amma duk da haka, mummunan sakamakon da ya biyo baya, ya sa kuma, su Turawan da suka karɓi abin, sun ga cewa lallai ne kuma a canza salo, wato a juya wa abin baya; a kuma yaƙe shi.

Da farko dai sun lura da cewa, tunanin wannan ra'ayi na ƙayyade iyali ya shiga cikin zukatan manyan ma'aikata, masu

---

[1] **Duba: All Kinds of Family Planning na Michael Golden, shafi na 79 – 84.**

masana'antu, ƙwararru a fannoni, iri daban-daban, manyan masana. (Kamar dai yadda abin yake a ƙasar nan). Amma talakawa, ya-ku-bayi, to su wannan ra'ayi bai shige su ba sosai. Wannan ke nan ya nuna cewa a duk inda ake aiwatar da ra'ayin ƙayyade iyali, leburori da sauran masu aikin ƙarfi ne za su yi ta ninninkuwa, alhali kuwa waɗanda Allah ya yi wa baiwar kaifin fahimta, su sai su yi ta raguwa. Wannan kuwa wani abu ne da zai jawo rugujewar al'ummar da wannan abu ya sama.

Abu na biyu da wannan ra'ayi na ƙayyade iyali ya jawo shi ne dulmuya cikin fasiƙanci da zinace-zinace wanda ya jawo aikata laifuffuka da kuma cuce-cuce waɗanda ke da alaƙa da jima'i. Dalili kuwa shi ne, kafin wannan ra'ayin ya kunno kai, kunyar da aka san 'ya mace na da ita, da tsoron ɗaukar cikin shege wanda zai jawo musu abin kunya, a wajen jama'a ban da ma addini, abubuwa ne da ke hana aikata zina da fasiƙanci. To amma a lokacin da wannan ra'ayi ya ɓullo, wanda ya yi dalilin samo hanyoyin hana ciki, wannan tsoro ya kau. Wannan ma dai abin da Vance Packard ya faɗa ke nan a inda yake cewa:

"Har dai zuwa kwanan nan, ɗaya daga cikin hanyoyin da suka fi ko waɗanne tasiri wajen yi wa matasa takunkumi a game da harkokinsu na sha'anin jima'i shi ne ainihin tsoron cikin shege. Wannan tsoro kuwa ya yi matuƙar raguwa sakamakon samun hanyoyin hana ɗaukar ciki".[1]

Amma kuma duk da haka an sami yawan haihuwar 'ya'yan shegu a ƙasashen Turai. Alal misali, a ƙasar Ingila kaɗai, a shekarar 1946, duk yara takwas ɗin da aka haifa, ɗaya shege ne. Kuma kamar yadda Dr. Oswald Schwarz ya bayyana, duk da hanyoyin da aka samu na ƙayyade iyali (da hana haihuwa) yawan 'ya'yan zina waɗanda aka haifa, a Ingila kurum a cikin shekarar 1947, ya kai 480,000.[2] Haka kuma a shekarar 1963, kusan kashi 7 cikin ɗari (7%) na 'ya'yan da aka haifa da rai, duk shegu ne.

---

[1] **Daga littafin The Psychology of Sex na Oswald Schwarz, wanda Maududi ya tsakuro a cikin littafinsa Birth Control, shafi na 37.**

[2] **Daga littafin da aka ambata, shafi na 81.**

A Amerika kuwa, ɗa ɗaya cikin kowaɗanne ’ya’ya 5, da aka haifa a can, shegu ne, kuma kashi 4 cikin ɗari (4%) ’yan matan da ba su taɓa aure ba ne suka haife su. Bayan wannan kuma an ƙididdige cewa, a cikin kowaɗanne ciki kuma 4, ana zubar da ɗaya. Kuma kamar yadda mujallar TIME ta ba da labari, a San Francisco, a shekarar 1945, an sami haihuwa guda 16,400 amma an zubar da ciki, guda 18,000.[1]

Amma a game da cututtukan da yawan zinace-zinacen ya haddasa, wannan wani abu ne da y a zama barazana ga lafiyar al’ummar tasu. Alal misali, Mr. Thomas Paren, ya bayyana cewa haɗarin ciwon tunjere (wanda zina ke jawowa) bai gaza haɗarin ciwon sankara (cancer); da ciwon fuka ba. Saboda haka ne mutum ɗaya cikin duk mutane huɗu da suka mutu, a amerika, ya mutu ne sakamakon ciwon tunjere.[2] Sannan kuma Farfesa Landis ya ce: “Babu wata kulawa da za a iya tsare watsuwar cututtukan da ake ɗauka a wajen jima’i, a inda ake karuwanci.[3]

Wannan dai ya nuna cewa, watsuwar ra’ayin ƙayyade iyali a ƙasashen Turai, ya jawo lalacewar kyawawan ɗabi’un mutanensu wanda ya jawo yawan zinace-zinace, wanda kuma hakan ya yi dalilin aikata laifuffuka, ya kuma haddasa miyagun cututtuka masu haɗarin gaske. Wannan abin da ya sami ƙasashen ke nan a shekarun baya, amma yanzu ma an wuce nan, musamman ma da yake cutar nan mai karya garkuwar jiki (AIDS) ta ɓullo daga fadar fasiƙanci, Amerika, wanda a wani ƙiyasin da hukumar tsaro ta Pantagon ta yi, waɗanda suka kamu da wannan cuta sun kai miliyan 100, wata ƙila kuma kimanin miliyan 50 za su mutu nan da shekaru takwas (wato a shekarar 2000).

Haka kuma ƙayyade iyali yana ɗaya daga cikin dalilan da suka (kuma suke) kawo raunin dangantakar aure, a yammacin Turai. Babu shakka ’ya’ya wani babban dalili ne na ƙarfafa dangantakar mata da miji. Ma’auran da ba su da ’ya’ya, abu ne mai sauƙi, a ko da yaushe su rabu da juna, fiye da in da a ce suna

---

**[1] Littafin Social Problems na Paul H. Landia, shafi na 418.**
**[2] Littafin da aka ambata a baya, shafi na 313.**
**[3] Littafin da aka ambata a baya, shafi na 313.**

da ’ya’ya. Rashin ’ya’ya na daga cikin manyan dalilan watsuwar yawan saki a ƙasashen yammacin Turai. Alal misali, akwai lokacin da wata kotu a birnin London ta kashe aurarraki ɗari da goma sha biyar (115) a cikin lokacin da bai kai awaya ɗaya da rabi ba. Dukkanin ma’auran da aka kashe aurarrakin nasu kuwa, ba mai ɗa ko ɗaya. Haƙiƙanin kuma abin da ya jawo wannan rashin ’ya’yan shi ne ra’ayin ƙayyade iyali. Wannan rashin ’ya’ya (ko rashin haihuwa), ba ƙaramar cuta ba ce, da illa da kuma bala’i ga al’ummar abin ya sama. Auren da za a yi kuma don jin daɗi kurum, to wannan ba aure ba ne kamar dai yadda Dr. Bernard A. Bauer, wani mashahurin likitan mata ya faɗa a inda ya ce:

“Tabbataccen abu ne wanda babu wani ja a kai, cewa auren da babu ’ya’ya a cikinsa, rashin aure ne kurum (ba cikakke ba). Saboda haka kuwa miji da mata su ji sun zama ɗaya; da kuma jin cewa kowannensu na zaman ɗayan ne, wannan abu (na tabbata ne kawai idan akwai ɗa a tsakaninsu). Haihuwa ce kawia ke sa wa tunanin mace ya cika… Mace dai nan da nan (da ta haihu) takan nuna wani hali na mantawa da kanta wanda a da ba ta da shi, koda ga mijinta ne kuwa. Sai ka ga dai kamar gaba ɗayan halinta ya canza… Takan zama kamar ba ɗan’adam ba, a yayin da jin daɗi da kuma farin cikin ɗanta suka shiga wani hali…”.

Kuma ya ce: “Lallai mata su gane cewa wajibinsu ne su zama iyaye (wato su haihu). Ɗabi’a ce ta wajabta hakan. Ta hanyar zamowa iyaye ne kawai, za su iya cika abin da aka ƙaddara musu. Mafi ɗaukakar ’yancin mata, takensa ba shi ne (ya zama) cewa, ‘Samun ’yanci daga maza’ ba, ko kuma: ‘Samun ’yanci daga ’ya’ya. Amma a maimakon haka lallai ya zama, ‘Komai (namu) na ’ya’ya ne.’[1]

**Mummunar Aƙibar Kayyade Iyali a Kasashen Yammacin Turai:**

Wata mummunar aƙibar da ƙayyade iyali, a ƙasashen yammacin Turai, ita ce: yawan haihuwa, a ƙasashen da suka karɓi ƙayyade iyali, ya yi ƙasa ƙwarai da gaske. Alal misali a Ingila, a wannan lokacin, kashi saba’in cikin ɗari na raguwar haihuwa,

[1] **Daga littafin: Women and Love na Dr. Bewrnard Baucer, wanda Maududi ya tsakuro a cikin littafinsa: Birth Control, shafi na 45.**

ƙayyade iyali ne sanadinsa. A game da haɗarin wannan al'amarin da kuma rashin amfaninsa, ga ma abin da wani sannan masanin fannin tattalin arziki ke cewa:

"Raguwar yawan jama'a wanda ke mana barazana, ba zai maganta mana matsalarmu ta rashin aikin yi ba. Mun kuma cika wawaye da har muka ƙyale wannan matsala (ta raguwar yawan jama'a) tana wanzuwa. Haka nan kuma (raguwar yawan jama'a ɗin) ba zai kyautata halin rayuawr waɗanda suka rage (da ransu) ba. Tasirin abin ta fuskar tattalin arziki, babu shakka zai yi tsamari, domin kuwa wannan yana nufin ke nan cewa masu aiki za su sami tsofaffi masu yawan gaske waɗanda suka yi ritaya (daga aiki), waɗanda su ne za su ɗauki ɗawainiyarsu… Lallai ya wajaba mu yi duk irin abin da za mu iya yi, domin mu tsare wannan raguwar (domin kada ta ci gaba).[1]

Haka ma wata ƙungiya ta malaman tarihi (a ƙasashen Turai ɗin) sun yi wa jama'arsu irin wannan gargaɗi a inda suke cewa: …wata ƙa'ida ce cewa duk al'ummar da ta shagala (ta mai da hankalinta) wajen neman jin daɗin zinace-zinace, to kuwa ba ta kula da neman samun 'ya'ya, saboda kuwa su 'ya'ya(a wurin irin waɗannan mutane) cikas ne ga samun cikakken jin daɗin yin abin da mutum ya ga dama. Irin wannan kuwa yakan sa waɗanda suka mai da hankalinsu gaba ɗaya wajen jima'i, su koma ga magungunan hana ɗaukar ciki da kuma zubar da cikin (in ma an yi shi), da kuma duk wata hanya ta hana haihuwa. Sakamakon wannan kuwa shi ne, da farko ƙaruwar yawan jama'ar wannan al'umma (wanda ta zama haka), sai ya tsaya cik, sannan kuma ya riƙa raguwa har a kai matsayin da ita al'ummar ba za ta iya biyan muhimman buƙatunta ba….. da kuma kare kanta daga abokan gaba." [2]

Wannan bayani ya nuna mana irin mummunar illar da ƙayyade iyali ya jawo a ƙasashen Turai, musamman ma dai

---

**[1] Daga littafin The Intelligent Men's Guilde to the Post War World, shafi na 445 – 446, wanda Maududi ya tsakuro a littafinsa Birth Control, shafi na 60.**

**[2] Daga cikin littafin: The American Sexual Revolution na Sorokin, shafi na 78 – 79, wanda Maududi ya tsakuro a cikin Birth Control, shafi na 60.**

babbar illar da ta same su ta raguwar jama'arsu. Wannan kuma shi ya sa a lokacin da suka farga sai suka tashi tsaye suka kuma dage wajen ƙarfafa wa jama'ar tasu guiwa, ta hanyoyi da dama, domin su ba da himma wajen haihuwa, ko a iya magance ƙarancin jama'ar da suke fama da ita.

Alal misali, a ƙasar Ingila, a bisa shawarar wata hukumar da gwamnati ta kafa domin shawo kan wannan matsala, an tabbatar da cewa za a riƙa ba da alawus (na kuɗi) ga iyaye saboda kula da 'ya'yansu, haka kuma mata ma'aikata, a riƙa ba su hutun haihuwa da kuma alawus na musamman. Haka kuma za a riƙa kula da ilimin yaran (ba tare da iyayensu sun yi wata wahala ba).

Sha'anin muhalli da lafiyar jama'a kuma za a yi matuƙar kulawa da su, ta yadda kowa zai sami gurin zama da kuma kiwon lafiyarsa, ba tare da wata wahala ba. Duk dai saboda a ɗauke wa mutane wahala saboda haka su yi ta haihuwa.

A ƙasar faransa ma an ɗauki wani mataki irin wannan, a inda aka kafa ƙungiya mai ƙarfin gaske wai ita "Kungiyar Kawance ta Kasa ta Karuwar Yawan Jama'a". (National Alliance for the Increase of Population), domin magance wannan matsala. Gwamnatin ƙasar kuma ta haramta watsa ra'ayin ƙayyade iyali, ta kowace hanya. Likitoci kansu aka haramta musu yin duk wani abin da zai taimaka wa ƙayyade haihuwa. Kuma an kafa dokoki masu yawa domin a ƙarfafa guiwar jama'a su yi ta haihuwa. A bisa waɗannan dokoki, har taimakon kuɗi ake bayarwa ga mutan gidan da ke haihuwar 'ya'ya, a ba su albashi mai tsoka; a cire musu haraji; a rage musu kuɗin shiga jirgi; kai har kyautar girmamawa ake bayarwa da kuma lambar yabo ga wanda ya fi yawan 'ya'ya!

A ƙasashen Jamus, da Italiya da Siwidin ma, an ɗauki salo irin na ƙasashen Ingila da Faransa.

Saboda haka ya kamata mu yi la'akari da abin da ya faru a waɗannan ƙasashe, a game da ƙayyade yawan jama'a, da irin mummunar aƙibar da ta same su, da kuma irin yadda suka koma suka yi watsi da wannan shiri, domin halakar da suka hango a cikinsa, har ma suka ɓullo da hanyoyin ƙarfafa wa mutanensu guiwar yawaita haihuwa, suka kuma kafa wasu ƙa'idoji a game da hakan waɗanda suke bi har yau ɗin nan.

## BABI NA BIYU
## SHIRIN ƘAYYADE IYALI A NIJERIYA

Da yake ƙasashen Turai ko kuma in ce Amerika ke juya sitiyarin wannan ƙasa, kuma da yake ita Amerika ta yi gagarumin shiri a game da ƙayyade yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, saboda amfanin da take ganin za ta samu a kan hakan (kamar yadda zan yi bayani nan gaba kaɗan in sha Allah), to babu mamaki, idan muka ga Nijeriya ta rungumi wannan shiri na ƙayyade iyali hannu bi-biyu, duk da irin haɗarin da ke cikinsa ga al'umma. Da ma dai irin tsarin da muke ciki wanda ke gudanar da rayuwarmu ta yau da kullum na waɗannan maguzawan Turawa ne, kuma da ma a cikin wannan tsarin babu maganar Allah, ballantana ma a san, kuma a yarda cewa Shi ne ke da iko a kan komai, har ma da ba kowa abin da yake buƙata a rayuwa. Haka kuma irin wannan tsarin cike yake da zalunci, da son kai, da son bushasha, da sharholiya da holewa, domin kuwa duniya kawai aka sa a gaba, ba tare da tunanin lahira ba. Wannan shi ya sa arzikin ƙasa ya koma hannun wasu 'yan tsirarun mutane marasa tausayi alhali mafi yawansu na cikin talauci da wahala saboda wannan dalili, amma kuma sai a yaudari mutanen a ce wai don sun yi yawa ne.

Irin tarbiyyar da waɗanda alhakin tafiyar da rayuwar jama'a ke hannunsu, suka samu, ta sa sun yarda cewa duk abin da ƙasashen Turai suka faɗa ko suka yi shi ne daidai, alhali kuwa su ba nufin mu da alheri suke yi ba. Saboda haka duk wani abin da suke yi, suna yi ne don amfanin kansu da kuma ƙasashensu, komai cutar da zai jawo mana kuwa. Haka kuma kullum cikin yaudarar mu suke.

Wannan shi ya sa kullum ake ta shara mana ƙarairayi iri iri, mu kuma ba mu yin ƙoƙarin sanin gaskiyar halin da

muke ciki, wai har sai Amerika da sauran ƙasashen Turai sun gaya mana labarin ƙasarmu.

Dangane da irin labarun ne na ƙarya da kuma ƙididdigar yaudara, wai suka ce yawan mutanen ƙasar tamu, ya kai kimanin miliyan 18 sannan kuma nan da shekara 25 masu zuwa yawna nasu zai kai miliyan 280, kuma ake gaya mana cewa wai a kowane minti 2 ana haihuwar yara 23 ne a ƙasar, kamar dai yadda mujallar Newswatch ta faɗa.

Mujallar ta ci gaba da gargaɗin mu da kuma ba mu tsoron cewa, ƙarshen al'amarin fa ba zai yi kyau ba, domin kuwa za a rasa filin da za a gina gidaje da kuma inda za a yi noma saboda kuwa a halin da muke ciki, wai ana noma kashi biyu cikin uku ne na ƙasar noma sannan kuma sauran kashi ɗaya cikin uku cike yake da tsaunuka da kwazazzabai da hamada da kuma zaizayar ƙasa. Wannan ke nan yana nufin cewa, babu isasshen filin da za a noma abincin da za a ci da mutanen da ke raye a yanzu haka (balle kuma idan aka ƙaru).

Haka kuma an gaya mana cewa wai bincike ya tabbatar (ko binciken wane ne oho!) cewa wai kashi hamsin cikin ɗari (50%) na 'yan Nijeriya 'yan ƙasa da shekaru 20 ne, waɗanda ba su isa ɗaukar nauyin kansu ba ma, ballantana ma wani; sannan kuma kashi ashirin (20%) tsofaffi ne waɗanda su ma ba su iya aikin komai. Saboda haka kashi talatin cikin ɗari (30%) ne kawai waɗanda za su iya yin aiki.[1]

Da yake ana cikin tsananin fatara da wahala, waɗanda tsarin da muke ciki na zalunci da kauce wa hanyar Allah suka haddasa, (amma ba wai don ba mu da arziki ba, ko kuma don mun yi yawa), sai a yi ta shara mana ƙaryar cewa, wai yawanmu ne ya jawo hakan, saboda haka maganin

[1] Daga cikin mujallar Newswatch ta watan Yuli 22 gare shi 1991, shafi na 38 – 39.

wannan matsala shi ne a ƙayyade yawan mutanen ƙasar alhali kuwa ko yawan namu ma, takamaimai ba a sani ba.

To a wajen gudanar da shirin ƙayyade iyali (ko kuma in ce ƙayyade yawan jama'a), a ƙasar nan, ana nan ana ta kashe maƙudan kuɗaɗe; har ma ciwo basussuka ake yi. Haka kuma Amerika, wadda ita ce ummul-haba'isin karɓar da kuma gudanar da wannan shiri, tana ta bayar da taimakonta, saboda cin ma manufarta. Alal misali, wata cibiya mai lura da shirin ƙayyade yawan jama'a ta karolayin (wato Caroline Population Centre 1985) ta bayar da dalar Amerika miliyan 100 (kimanin Naira miliyan 1,500 saboda gudanar da wani shirin ƙayyade yawan jama'a na shekaru biyar, wanda ya fara tun a shekarar 1987.[1]

Haka nan kuma gwamnatin tarayya tare da haɗin kan hukumar ba da taimako ga ƙasashen duniya ta America wato **(United States Agency for International Development)**, ko kuma USAID, ta ƙaddamar da wani shiri na shekara biyar, a shekarar 1989, domin a ƙarfafa shirin ƙayyade iyali (ko kuma abin da suke kira tsara iyali ko kuma tazarar haihuwa, saboda yaudara)! A wajen gudanar da wannan shiri, za a kashe zunzurutun kuɗi har dalar Amerika miliyan 100, a inda Gwamnatin Nijeriya za ta bayar da dala miliyan 33, ita kuma USAID ta bayar da dala miliyan 67. Nijeriya ma ta riga ta bayar da tata gudunmawar.

Haka nan ma kwanan nan ne ma gwamnatin tarayya ta ciwo bashin dala miliyan 78.5 (kimanin Naira miliyan 1,177) saboda gudanar da shirin ƙayyada yawan na shekara uku. Sannan kuma za a ƙara da Naira miliyan 70 daga cikin kasafin kuɗi na wannan shekara wato 1992, shugaban ƙasa ne ma ya bayyana haka a Ikko, a ranar Laraba 18 ga Satumba 1991. Haka kuma ya umurci gwamnatocin jihohi da ƙananan

---

**[1] Daga Jaridar New Nigeria on Sunday ta ranar 21 ga Afrilu, 1991 shafi na 5.**

hukumomi, su yi tanajin wasu kuɗaɗe na musamman a kowace shekara, ban da ma abin da aka ware saboda sha'anin kiwon lafiya, saboda a haɓaka shirin ƙayyade yawan jama'a. Sannan kuma ya umurci duk wata ƙaramar hukuma wadda ba ta ƙaddamar da shirin na ƙayyade yawan jama'a ba, da ta yi maza ta yi hakan. [1]

Saboda a haɓaka wannan shiri na ƙayyade iyali, an kafa cibiyoyi guda 1,352 a ƙasar nan a inda wai za a riƙa ba masu buƙatar ƙayyade iyali shawarwari a game da hakan da kuma magunguna. Haka kuma akwai ƙungiyoyi na ƙayyade iyali (waɗanda tushensu ke Amerika) waɗanda sukan kawo taimakon magunguna, alal misali, **Planned Parenthood Federation of Nigeria.** Wasu ƙungiyoyin ma waɗanda ba a ma san da su ba sukan zo ne musamman daga Amerika, su ɗauki mutanenmu su kai su can Amerika da sauran ƙasashen Turai, domin a horar da su yadda za a dakatar da haihuwa, a hana ciki, sannan a ba su kuɗi a dawo da su domin su ci gaba da aiki. Misalin irin waɗannan ƙungiyoyi su ne ƙungiyar da ake kira **Pathfinder** da kuma **Futures Group.**

Burin gwamnatin tarayya dai a game da shirin ƙayyade yawan jama'a shi ne daga yanzu zuwa shekarar 2000, wato nan da shekaru takwas masu zuwa ya zama cewa:

1. Kashi 80 cikin ɗari (80%) na matan ƙasar nan kada su yi aure kafin su cika shekara 18 da haihuwa.
2. Kashi 80 cikin 100 (80%) na matan kada su haihu fiye da sau huɗu.
3. Kashi 80 cikin 100 (80%) kada su haihu bayan sun cika shekara 35 da haihuwa.

Sannan kuma ɗaya daga cikin hanyoyin da za a bi, na cim ma wannan manufa ita ce, koyar da ilimin jima'i da kuma abin da suka kira ilimin ƙaruwar yawan jama'a, ga

---

[1] **Daga Jaridar The Triumph, ta ranar Juma'a 20 ga Satumba 1991 shafi na 16.**

matasa. Har ma dai an riga an rubuta littattafai a game da hakan.[1] Haka kuma an saka wannan ilimi a cikin manhajar karatu na ɗaliban gaba da firamare; har ma kuma an fara horar da masu koyarwar, kuma an zaɓi wasu makarantu an fara koya musu shi.

Haka nan kuma ana nan ana ta yi wa jama'a ƙasar farfaganda a game da yawan jama'a; ana ta ba su tsoro da talauci ta hanyar lissafe-lissafen ƙarya, a inda ake nuna cewa yawan jama'ar ne, wanda ya wuce gona da iri, shi ne ya jawo haka. Ana ta shirya tarurruka na ƙara wa juna ilimi, ana kuma yin amfani da kafofin labaru saboda watsa irin wanna farfaganda, a cikin jama'ar. Kungiyar ƙayyade iyali mai suna **Planned Parenthood Federation of Nigeria (PPFN)** ita ma tana nan tana iyakar ƙoƙarinta har ma da cika mana asibitoci da magungunan hana haihuwa, waɗanda mafi yawansu in ma ba dukkansu ba, suke da haɗari ga masu amfani da su. Wasu ma hatta a Amerika, inda aka yi su, ba a yarda a yi amfani da su ba, domin an jarraba a kan dabbobi an ga suna da illa.

Wajen gwagwarmayar cusa wa mutane ra'ayin ƙayyade iyali, ba a bar wasu malamai a baya ba, ta hanyar kawo hujjoji iri iri. Wani lokaci ta hanyar yi wa wasu ayoyin Alƙur'ani da ingantattun hadisai mummunar fassara; wani lokaci kuma ta wajen ƙago wasu hadisan waɗanda hankali ma ba zai yarda cewa Annabi (S.A.W) ne ya faɗe su ba, domin kuwa sun saɓa wa ƙa'idojin Musulunci.

[1] Duba Mujallar Newswatch ta 22 ga Yuli 1991 shafi na 45 za ka ga misalin irin waɗannan littattafai.

## BABI NA UKU
## DALILAN MASU GOYON BAYAN SHIRIN DA KUMA GASKIYAR LAMARIN

Manufar shirin ƙayyade iyali (ko kuma tsara iyali ko tazarar haihuwa), kamar yadda masu goyon bayan shirin suke ce ita ce; a ba wa mutane damar haihuwar 'ya'yan da za su iya ɗaukar nauyinsu kurum, ta wajen tanadar musu gurin zama, da abinci mai gina jiki da tufafi da lafiya da kuma nagartaccen ilimi. Haka kuma a kare lafiyar iyaye mata da kuma yara. Haka kuwa, kamar yadda suka ce, ba zai yiwu ba, muddin dai mutane na ta haihuwa barkatai, ba kan gado.

Masu goyon bayan shirin, suna ganin cewa ba za a iya cim na wannan manufa ba, haka kuma mutane ba za su rabu da talauci ba da kkuma rashin cikakkiyar lafiya (wanda yawan jama'a ya haddasa, in ji su) sai an ƙayyade yawan jama'a ta waɗannan hanyoyi:

1. Kar mace ta haihu, ko kuma ma har ta yi aure, kafin ta cika shekara 18 da haihuwa.
2. Kar kowace mace ta haifi fiye da 'ya'ya huɗu.
3. Kar mace ta haihu bayan ta kai shekara 35 da haihuwa, suka ce, idan mace ta kuskura ta haihu kafin ta cika shekara 18, ko kuma bayan ta cika shekaru 35 da haihuwa, ko kuma ta haihu fiye da sau huɗu (4), wannan zai zama barazana, ba wai ga lafiyarta kawai ba, amma har ma ga ranta. Haka kuma idan aka ci gaba da hayayyafa, kamar yadda ake yi yanzu, a ƙasar nan, to kuwa za a rasa isasshen abinci da gurin zama, talauci kuma ya yi wa al'umma katutu.

Wannan dai duk farfaganda ce kawai, domin kuwa duk magungunan nasu ba su da wata madogara, in ban da labarun ƙarya waɗanda Amerika ke ba su, wadda ita kuma tana yin hakan ne saboda cim ma biyan buƙatarta. Alal misali, ba lallai ba ne a ce a duk lokacin da mace ta samu wata tangarɗa, a game da ciki ko kuma haihuwa, ya zama cewa, wai saboda ɗaya daga cikin waɗancan dalilai ne. Mace ta iya samun tangarɗa ko da haihuwarta ta farko ce, ko da kuwa ta wuce shekaru 18 kuma ko

da ba ta kai shekaru 35 da haihuwa ba. Haka kuma kullum muna ganin natan da ke haihuwa, kafin su cika shekara 18 da haihuwa da kuma waɗanda ke haihuwa alhali sun haura shekara 35 da haihuwa lami-lafiya. Akwai kuma waɗanda suka haihuwa sau biyar (5) ko shida (6) kai har ma goma (10) ko fiye, kuma lafiyarsu ƙalau!

Maganar rashin isasshen abinci kuwa, wai saboda ba isasshen filin noma, saboda wai mutane sun yi yawa, musamman na a Nijeriya, wannan shaci-faɗi ne kawia, saboda kuwa a cikin shirin ci gaban ƙasa na uku (na Nijeriya), a shekarar 1975 an bayyana cewa: "Kididdiga ta nuna cewa daga cikin hekta miliyan 98.3 na ƙasar nan, kimanin hekta miliyan 34 ne ko kuma sulusi (wato ɗaya bisa uku) kawai ake nomawa. Gaba ɗayan girman ƙasar noma a (wannan) ƙasar, an ƙiyasta cewa ya kai hekta miliyan 71.2. Saboda haka ke nan, ƙasar noma wadda ake amfani da ita a yanzu, ba ta kai ko da rabi ba."[1]

Hekta miliyan 71.2 dai ya isa a noma abincin da zai ishe mu a yau. A game da ƙaruwar yawan abinci, a duniya kuwa, wani marubuci bature, mai suna Julian Simon, a cikin littafinsa '**The Ultimate Resource**' ya bayyana cewa lamarin abinci kullum gyaruwa yake yi (saboda abinci na ƙaruwa), tun misalin shekaru 30 (da suka wuce) har zuwa yau ɗin nan), duk da cewa yawan mutane ƙaruwa yake yi.

Haka kuma wani marubuci mutumin Biritaniya, mai suna Kiristofa Holis cewa ya yi: "Akwai wani ra'ayi ad ya watsu, a yau, na cewa wai yawan mutanen duniya da ke ta ƙaruwa, zai zama wani babban haɗari wanda zai riƙa yi wa jinsin 'yan'adam barazana, nan gaba kaɗan." Hujjar masu irin wannan ra'ayin ita ce: Adadin yawan mutane a ƙasashe daban-daban yana ta ƙaruwa, ƙaruwar kuma mai firgitarwa, a yayin da kuma abinci ke ƙaruwa da matuƙar jinkiri. A ra'ayinsu, matuƙar dai ba a gano wata hanya mai araha ba, ta hana (ɗaukar) ciki, haka kuma matuƙar gwamnatoci ba su ɗauki nauyin ƙayyade iyali ba, a duk duniya, to kuwa wannan matsala za ta gagara a nan gaba, a kuma kasa

---

[1] **Daga cikin The Third National Development Plan, 1975, shafi na 80.**

warware ta. Masu irin wannan ra'ayin sun haɗa da manyan masu (ilimi masu) tunani, misalin irin su Farfesa Toyinbi.

Ni a ganina, wannan ra'ayi ba shi da inganci, abin da ke faruwa ya tabbatar da akasin hakan. Domin kuwa a gabanmu akwai ƙididdiga ta gwamnatinAmerika wadda ke nuna cewa, haƙiƙa amfanin gona a ƙasashen gabas mai nisa ya ƙaru a shekaru goma na ƙarshe, da misalin kashi uku (3) cikin ɗari (100) (3%) a yayin da yawan mazauna (ƙasashen) ya ƙaru da kimanin kashi ɗaya da ɗigo uku cikin ɗari (1.3%). Daɗin daɗawa, kyautatuwar hanyoyin noma zai ƙara yawan amfanin gonar (da za a samu).

An ƙiyasta cewa, kimanin kashi (50) ne cikin (100) na girman doron ƙasa ya dace da noma, amma wanda ake yin amfani da shi a yanzu bai fi kashi 10 cikin 100 ba. A ra'ayina (ina ganin) cewa da dai za mu gyara kuma mu yi amfani da dukkan guraren da suka dace da noma, to da kuwa amfanin gonar (da za a samu), zai ishi mutane biliyan 28 (wato miliyan duba 28), wato dai ninki 10 na mazaunan doron ƙasa a yanzu, kuma a bisa matsayin rayuwa irin ta mutanen Holand a yanzu. Ainihin wannan amfanin kuma, zai ishi mutane biliyan 95 (wato miliyan dubu 95), a bisa matsayin rayuwa irin ta mutanen Asiya."[1]

Haƙiƙa kuma J.D. Kastiro tsohon shugaban ƙungiyar abinci da noma (ta duniya) ya ce: "Haƙiƙa matsalar duniya (a yanzu) ita ce matsalar rabo, amma ba wai matsalar talauc ba. Haƙiƙa lallai ƙasashen da suka ci gaba, sun zama masu haɗama. Saboda haka ƙasa kamar Amerika wadda yawan jama'arta bai fi kashi 6 cikin 100 na jama'ar duniya ba, tana handame kashi 40 cikin ɗari na arzikin duniya. Ban da wannan ma, haƙiƙa ta taɓa wawure fiye da rabin man fetur ɗin da aka samu a duniya da roba da ƙarfe da kuma waɗansu ma'adanan ma a shekarar 1950".[2]

Ban da ma wannan, an tabbatar da cewa abincn da ƙaramin yaro ɗan Amerika zai hallake ya fi na wannan ƙaramin yaro ɗan

---

[1] Daga littafin al-Mar'ah Baynal-Fiƙhi wal Karsun na Dakta Mustafa as-Suba'i, shafi na 325.

[2] Daga cikin littafin Alamun Ja'iun na Riki Kadur wanda Ismat Abdulmajid ya fassara shafi na 5 wanda Dakta Hilmi Abdul-Mu'im ya tsakuro a cikin littafinsa: Al-Manzuru Islamiy li Mushkilatil Giza'i, shafi na 76.

Indiya zai ci (a kullum) da misalin ninki hamsin. Haka kuma man fetur ɗin da Ba'amerika ɗaya zai yi amfani da shi a motarsa, ya fi na wanda mutanen Indiya 150, za su yi amfani da su a motocinsu na shiga.[1]

Sannan kuma ba gaskiya ba ne a ce wai yawan jama'a ne ke kawo talauci da rugujewar tattalin arzikin ƙasa. Hatta Amerika, wadda ke ta fafutukar cusa wa mutane wannan ra'ayi, ita kanta ba ta yarda ta yi aiki da shi ba. Wannan ma shi ya sa wani mai jawabi da yawun gwamnatin Amerika a wani taro da aka yi a Magziko (**Mexico**), a game da yawan jama'ar duniya, a shekarar 1984, wanda kuma Majalisar Ɗinkin Duniya ta ɗauki nauyin shiryawa inda yake cewa: "Karuwar yawan jama'a shi a ƙashin kansa wani al'amari ne mai zaman kansa. Ba lallai ba ne ya zama kyakkyawan abu ko kuma mummuna. Zai iya zama wani abu mai amfani ne ko kuma matsala, idan kawai ya haɗu da waɗansu dalilan, alal misali, kamar wata ƙa'ida ta tattalin arziki da kuma lalurori waɗanda suka shafi zaman jama'a. Dangantaka tsakanin ƙaruwar yawan jama'a da ci gaban tattalin arziki, ba lallai ba ne ta zama mara amfani. Karuwar jama'a ba ya nufin raguwar bunƙasar tattalin arziki. Hasali ma a tarihin tattalin arzikin yawancin al'ummomi, ƙaruwar jama'a wani muhimmin al'amari ne a wajen ci gaban tattalin arziki".[2]

Saboda haka maganar danganta yawan jama'a da talauci ko kuma rashin abinci yaudara ce kurum, kuma yarda da hakan rashin hankali ne da kuma jahilci. Saboda kuwa idan aka ce wai yawanmu ne ya jawo matsalar da muke ciki na tsananin talauci da kuma wahala, to wane ne ya san yawan namu? In ma yawanmu da aka ce wai yana ƙaruwa gaskiya ne, to wane neya ce ana haihuwar waɗanda ake haihuwa ne da bakin cin abinci kurum? Ai duk dai yaron da aka haifa a kan haife shi ne da ƙwaƙwalwarsa da kuma gaɓaɓuwansa, saboda haka ashe idan aka sami ƙaruwar haihuwa, an sami ƙaruwar masu yin aiki ke nan, saboda ci gaban al'umma.

---

[1] Daga littafin Al-Manzurul Islamiyya li Muskhilatil Giza'i shafi na 76 – 77.

[2] **Daga cikin Mujallar Inquiry ta Janairu, 1988, shafi na 32.**

To babban dalilin da da ya sa muke shiga cikin halin da muke ciki na talauci da wahala shi ne, bin tsarin da ba na Allah ba, wanda maguzawan Turai suka bar mana gado. A cikin irin wannan tsarin dai, ba a tunanin hisabi a ranar Lahira, saboda haka sai kowa ya yi abin da ya ga dama, ya zalunci wanda ya ga dama, ya kuma ci amana. Shugabanci kansa a irin wannan tsari sai yakan zama wata dama ce ga shugabanni da duk wanda aka danƙa wata amana ta jama'a ya azurta kansa da duk wanda yake so, sai su yi ta facaka, alhali mutane na cikin baƙin talauci, da halin ƙaƙa-nika-yi, kamar dai halin da muke ciki a ƙasar nan.

Na tabbata dai kowa ya san halin da muke ciki, domin kuwa hali ne na kwashe kuɗin jama'a da yin almubazzaranci da su; wani lokaci ma a kashe su a jibge a ƙasashen waje. Bayan haka kuma an ɓullo da ƙofofi iri-iri na halakar da dukiyar ƙasa da yin sama da faɗi a kansa.

Alal misali, gwamnatin Nijeriya ta ɓullo da wasu hanyoyi da sunan wai za a gyara al'amura, a rage wa mutane wahalar da suke ciki. Wannan shi ya sa aka ɓullo da shirye-shirye kamar su hukumar sanar da aikin yi ga jama'a (NDE), Bankin Talakawa (Peoples' Bank) don bai wa mai ƙaramin ƙarfi rance, ƙungiyar Inganta Rayuwar Matan Karkara (Better Life) (ko kuma inganta rayuwar matan manyan sojoji), da kuma Hukumar Inganta Rayuwar Mazauna Karkara (DFRRI). Amma duk da haka, a maimakon al'amura su gyaru, kullum sai ƙara taɓarɓarewa suke yi, saboda kuwa kafa waɗannan abubuwa ko da yake dai an yi shi ne da kyakkyawar niyya, ya ba da dama ne kawia ga waɗanda aka danƙa wa alhakin abin su azurta kansu.

Wani babban misali kuma na ɓarnar dukiyar ƙasa, da sace ta, shi ne wani shirin da aka fara tun shekarar 1976, to amma har yau ba a gama shi ba. Shirin kuwa shi ne na katin shaidar zamowa ɗan ƙasa wanda za a ba wa kowane ɗan Nijeriya. A wancan lokacin dai an ƙiyasta cewa shirin zai ci tsabar kuɗi Naira miliyan 16. To amma kawo yanzu, an kashe (ko an cinye) tsabar kuɗi wuri na gugar wuri, Naira miliyan 1,500. Wai kuma a yanzu haka ana

buƙatar ƙarin kuɗi har Naira miliyan 1,000 kafin a kammala wannan cutar.[1]

Wani misali kuma shi ne, irin garaɓasar zunzurutun kuɗin da Nijeriya ta samu bara waccan (1990) daga kuɗin mai, sakamakon Yaƙin Tekun Fasha, amma kuma an rasa inda mafi yawan kuɗin suka shiga. A farkon shekarar 1990 an yi kasafi ne a kan cewa kuɗin man fetur a wannan lokacin shi ne $16, a kowace ganga, amma saboda ɓarkewar rikicin Tekun Fasha, kafin shekarar ta ƙare sai da man ya kai $40 a kowace ganga. Saboda haka garaɓasar da Nijeriya ta samu kamar yadda ɗan jaridar nan ɗan ƙasar Biritaniya mai suna Williams Kelling ya bayyana, a cikin jaridar da yake yi wa aiki ta ƙasarsa, mai suna **Financial Time** ya kai kimanin Dalar Amerika miliyan 5,000 (wato fiye da Naira miliyan 75,000). Amma dai Dala miliyan 2,000 kacal aka shigar cikin Babban Bankin Nijeriya. Ko ina sauran suka yi? Sanin gaibu sai Allah! Ko da yake dai gwamnatin Nijeriya ta musanta wannan labarin, amma duk da haka ta kasa ba da gamsasshen labari game da gaskiyar al'amarin.

Wannan garaɓasar ba shi kaɗai Nijeriya ta samu ba daga man fetur, kamar yadda Kelling ya faɗa, kuɗin da aka samu bara waccan (1990) daga man fetur sun kai $13.2b wato Dala miliyan 13,200 (kimanin Naira miliyan 198,000).

Daga garaɓasar kuɗin nan da aka samu bara, an ce an kashe kimanin Dalar Amerika miliyan 500 (kimanin Naira miliyan 7,500) a yin Laberiya, wanda Nijeriya ta yi katsalandan a ciki. Kuma a taron Kungiyar Haɗin kan Afirka (O.A.U) wanda aka yi a Abuja, wanda kuma Nijeriya ta ɗauki nauyi, an kashe Dala miliyan 150 (kimanin Naira miliyan 2,250). Haka kuma an kashe kimanin Dala miliyan 810 (kimanin Naira miliyan 12,150) a ginin kamfanin aliminiyon wanda aka ƙiyasta wai zai ci kuɗi Dala miliyan 2,400 (kimanin Naira miliyan 36,000), alhali kuwa kafin wannan, an shirya gina kamfanin mulmula ƙarafa na Ajakuta (ko da yake ba cikin wannan garaɓasar ba) a kan kuɗi Dala miliyan 1,400 (kimanin Naira miliyan 21,000) wanda kuma daga baya

[1] **Duna Mujallar Citizen ta 16 ga Yuni 1991, shafi na 12.**

abin ya ƙaru har ya kai Dala miliyan 4,000 (kimanin Naira miliyan 60,000).[1]

Idan kuma muka koma ta kan irin yadda ake yin zagon ƙasa wajen fita da man fetur (wanda shi ne jigon tattalin arzikin ƙasar), da kuma irin yadda ake kashe-mu-raba da 'yan ƙasashen wajen, a nan ma sai mu gane yadda ake karya tattalin arzikin ƙasar. Abin dai ba shi da daɗin ji, domin kuwa abin ɓacin rai ne, idan muka gane cewa ba a iya sanin yawan man da ake fitarwa daga ƙasar nan, haka kuma ba a iya sanin gaskiyar ko nawa aka samu daga cinikin man. Misalai biyu sun isa su nuna mana hakan.

Misali na farko dai sanannen abu ne, domin kuwa bai daɗe da faruwa ba, wato asarar da Nijeriya ta yi na kimanin Dala miliyan 50 (misalin Naira miliyan 750), a ƙasashen waje, da haɗinkan wani tsohon Ministan man fetur na ƙasar, wanda har ta kai ma an ɗaure shi. Wataƙila rashin kunyarsa ce (ba wai don cin kuɗin ba) ta sa har aka ɗaure shi, domin ya yi irin munamunar da ya yi ne, sannan kuma yake da bakin tona asirin wasu.

Misali na biyu abu ne da ya jima da faruwa, amma duk da haka yana nuna mana irin yadda 'yan ƙasar waje ke wadaƙa da man fetur ɗinmu, da haɗin kan 'yar ƙasar. Misali kuwa shi ne, kuɗin nan Naira miliyan 2,800 da aka ce wai sun ɓace, a zamanin shugaban ƙasa Obasanjo, a sakamakon haka ne gwamnati ta kafa hukumar bincike domin a binciko musababbin faruwar wannan lamari da kuma yadda za a magance shi.

A lokacin da wannan hukuma ke zamanta na bincike da saurar shawarwari, ta yi wa mutane da dama tambayoyi. Daga cikin waɗanda aka yi wa tambayoyi har da Mr. Benjamin Osuna, Janar Manaja na Sashin Binciken Mai na Kamfanin Man Fetur na Nijeriya (NNPC), kamar dai yadda Mujallar West Africa ta ranar 2 ga Yuni 1980 ta bayyana. Marigayi Farfesa Ayodele Awojobi na Jami'ar Lagos, ya tambayi Mr. Osuno ko ganga nawa ne na man fetur aka aika da shi waje a shekarar 1977, sai ya amsa cewa ganta miliyan 766. To amma sai Farfesan ya gaya masa cewa ai ya rage ganga miliyan 100 dangane da labarin da aka samu daga

---

[1] **Daga Mujallar African Concord ta 15 ga Yuni 1991, shafi na 26 – 29.**

ƙungiyar ƙasashe masu arzikin man fetur (OPEC). Sai Mr. Osuno ya amsa da cewa, shi dai bai san haka ba, babban dalili dai, kamar yadda ya bayyana, shi ne injunan da ake jarraba man kuma a san yawansa, na kamfanonin ƙasashen waje ne, saboda haka ma'aikatan Nijeriya ba su da damar shiga ciki.

Hatta shugaban wannan hukuma ta bincike, mai shari'a Irikefe, ya bayyana cewa, a lokacin da hukumar tasa ta ziyarci inda ake haƙo man, a Fatakwal, ta iske cewa masu binciken sha'anin man, 'yan Nijeriya ko kusa ba su kama ƙasar ma'aikatan mai 'yan ƙasashen waje ba, a wajen ƙwarewa da fahimta da kuma gogayyar aiki, kuma ya ce waɗannan ma'aikata 'yan Nijeriya, ma'aikatan 'yan ƙasar waje sukan ci da su, su kuma ba su giya su sha, su yi tatil, a lokacin da suke kwashe mana mai. Sannan ya ƙara da cewa, "sukan dai rubuta (abin da suka ga dama) na yawan man da suka kwasa, sai kuma su ba wa ma'aikatan NNPC su sa hannu bayan sun gama shan giyarsu.[1]

Wani abin da kuma ya ƙara kaya tattalin arzikin ƙasar nan shi ne irin basussukan da bankunan Yahudawa, irin su Bankin Duniya (World Bank), da Hukumar Lamuni ta Duniya (IMF), da Paris Club da makamantansu ke ta ƙaƙaba wa ƙasar tamu da kuma sauran ƙasashe masu tasowa. Basussukan da ke tare da mugayen sharuɗɗa na mugunta da zalunci, domin a karya tattalin arzikinmu, a sa mu cikin halin ƙaƙa-nika-yi, irin wanda muke ciki, haka kuma a ci gaba da jan akalarmu yadda aka ga dama, wato dai sabon salon mulkin mallaka.

Wannan shi ya sa za mu iske cewa, bashin da waɗannan Yahudawa ke bin Nijeriya a shekarar 1979 bai fi Dala miliyan 2000 ba, wanda daga nan ya zama Dala miliyan 11,000 a shekarar 1983. A yanzu haka kuwa, alal aƙalli, ana bin Nijeriya bashin Dala miliyan 35,000 (wato kimanin Naira miliyan 525,000) wanda kuma za a riƙa biyan ruwa a kansa na kimanin Dala miliyan 4,000 (kimanin Naira miliyan 60,000) a duk

[1] **An tsakuro ne daga cikin Mujallar West Africa ta 2 ga Yuni 1980 a cikin Mujallar Radiance ta 3, shafi na 30 – 31.**

shekara, ko da kuwa ba a ƙara cin bashin ko kwabo ba.[1] Kuma in an kasa biya, sai a haɗa da uwar kuɗin, shi ma (ruwan) a sake yanka masa nasa ruwan. Saboda haka, biyan wannan bashin ba mai yiwuwa ba ne.

Irin masifun da bashin ya jawo mana ba kaɗan ba ne, domin kuwa, tare yake da waɗansu tsauraran sharuɗɗa na ƙeta da mugun nufi. Alal misali, akwai sharaɗin cewa lallai gwamnati ta janye tallafi da kuma tagazawar da ake yi wa jama'a a cikin man fetur, da takin zamani da dai sauransu. Sannan kuma da cewa lallai gwamnati ta karya darajar kuɗin ƙasar. Waɗannan sharuɗɗan dai da kuma sauran ire-irensu, an karɓe su ana aiwatar da su.

A sakamakon haka kuma, gwamnati ta kawo kasuwar shinko (SFEM) da kuma abin da suka kira: "Shirin kowa ya ji a jikinsa" (ko kuma dai shirin talaka ya ji a jika, domin kuwa waɗanda suka kawo shirin, ba su ji a ko'ina, wato SAP. Ɓata lokaci ne ma na tsaya yin bayanin halin da mutane suka shiga sakamakon haka. Da ma dai haka waɗancan azzaluman da kuma waɗannan suke so.

A taƙaice dai, waɗannan abubuwa su ne suka yi sanadiyyar rugujewar tattalin arziki da faɗawa cikin baƙin talauci, a ƙasar da take har yau ɗin nan cike take da arziki, domin kuwa ana gani hakan a wajen waɗanda ke riƙe da abin, waɗanda kyautar motoci a wajensu ya zama kamar kyautar 'yar tsana Kai wasu daga cikinsu ma har kyautar jirgin sama suke yi Saboda haka ba yawan jama'ar ƙasar nan ne ya saka ƙasar cikin halin da take ciki ba, ballantana a ce wai ya kamata a rage su. Maganar dai ta zalunci ce da kauce hanyar Allah.

**[1] Daga cikin takardar da Dakta Ibrahim Ayagi ya gabatar a taron Kwamitin Fatawa na Cibiyar Nazarin Shari'ar Musulunci, Jami'ar Ahmadu Bello Zariya.**

**BABI NA HUƊU**

**MAKIRCIN ’YAN MULKIN MALLAKA A GAME DA ƘAYYADE YAWAN JAMA’A**

Shirin ƙayyade iyali, wani gagarumin shiri ne na ƙayyade yawan jama’ar ƙasashe masu tasowa, musamman ma dai ƙasashen musulmi, wanda Turawa ko kuma in ce Amerika ta ɓullo da shi, domin a raunana waɗanann ƙasashe, a kuma hana su ci gaba, domin a ci gaba da yi musu mulkin mallaka. Wannan dai wani daɗaɗɗen shiri ne nasu. Alal misali, wani baturen ƙasar Jamus, mai suna Boul Ashmid, cikin wani littafi nasa wanda aka buga a shekarar 1936, ya bayyana cewa, ɗaya daga cikin abubuwa da ke ba wa Musulmi ƙarfi, shi ne albarkar haihuwar da Allah ya ba su, sauran abubuwan kuma su ne shi kansa Musulmi wanda ke ƙulla wata irin dangantaka mai ƙarfi a tsakanin mutanen duniya iri-iri masu jinsi da ɗabi’u da ƙabilu iri-iri- har su zama jiki guda: sannan da arzikin ma’adanai wanda Allah ya ba ƙasashen na Musulmi.

Saboda haka idan aka ƙyale Musulmi, in ji shi, za su yi ta hayayyafa, tun da dai suna da arzikin da zai iya ɗaukar nauyin yawan nasu. Idan haka ta faru sai su yi ƙarfi, musamman da yake Addinin Musulunci, addini ne da ke haɗa kan al’umma su zauna cin gashin kansu, masu dogaro da kansu. Wannan abu kuwa haɗari ne matuƙa ga ƙasashen Turai, wanda ma mai yiyuwa ya yi sanadiyyar gushewarsu.

Saboda haka sai ya ba da shawarar cewa lallai ne ƙasashen yammacin Turai, masu bin Addinin Kirista su haɗu, su dawo da yaƙi da Musulmi, amma fa ta hanyar da ta dace da zamani, da kuma salo irin wanda zai yi amfani (babbar hanyar kuma ita ce ƙayyade iyali).[1]

Irin wannan shiri na daƙile yawan wannan jama’a wanda ƙasashen Turai ke yi, bai tsaya kan ƙasashen Musulmi ba (ko da yake an fi ba da himma a kan Musulmi). Amma ya shafi ƙasashen da ba na Turai ba, wato ƙasashen da ba su ci gaba ba.

---

[1]Duba Fiƙhus Sunna na Sayyid Sadik na 2, shafi na: 115 Ɗab’i na biyu, na Darul Kitabil-Arabi, Beirut.

A yanzu dai daga cikin ƙasashen da suka ci gaba, Amerika ce gaba wajen ganin an hana ci gaban yawan ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, domin kuwa ta daɗe tana wannan mugun shiri na ƙayyade yawan jama'ar ƙasashen. Tun dai cikin shekarar 1958 ne, a lokacin shugaban Amurka. Dwight D. Eisenhowar aka fara shirin a inda shugaban ya kafa wani kwamiti a ƙarƙashin sojojin ƙasar domin su yi bincike su kuma ba da shawarwari, a game da "haɗarin" da ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashen masu tasowa yake da shi ga Amurka, musamman mai dai ta fuskar tsaro. Shugaban wannan kwamiti dai wani janar ɗin sija ne mai suna janar (General William Draper). Wannan kwamiti ya ba da rahotonsa a ciki watan Augusta. 1959 a inda ya tabbatar da haɗarin al'amarin ya kuma ba gwamitin shawarar cewa lallai ne ta yi wani abu a kai.

Sai kuma a zamanin shugaba John F. Kennedy, an sake kafa wani kwamiti saboda abin da suka kira: "Karfafa Tsaron 'Yantacciyar Duniya" (wato America da ƙasashen Turai). Janar (General) Lucius Clay (Lashiyos Kile) dai shi ne shugaban wannan kwamiti. Kwamitin ya miƙa rahotonsa a ranar 20 ga Maris, 1963, a inda ya yi nuni da cewa, "Ba da taimako ga ƙasashen waje yana da muhimmanci ƙwarai da gaske dangane da masalahar Amerika da kuma taƙaita ƙoƙarin 'yan gurguzu a duk sassan duniya." Haka kuma yana da amfani dangane da shawo kan ƙasashen duniya domin su karɓi tsarin ƙayyade yawan jama'arsu.

Gwamnatin Eisenhower (Esenhawa) da Kennedy (Kenede) dukkansu ba su yi amfani da kuɗin gwamnati ba saboda gudanar da shirin ƙayyade yawan jama'a. Gwamnatin Amerika ta farko, wadda ta fara ba da taimakon kuɗi saboda gudanar da shirin, ita ce gwamnatin shugaba Johnson, wadda ta ba da kimanin Dalar Amerika miliyan goma da rabi 10.5 saboda hakan, a tsakanin shekarar 1965 da shekarar 1967.

A daidai wannan lokacin ne kuma Amerika ta riƙa ƙoƙarin samun taimakon ƙasashen ƙawance na yammacin Turai, a asirce, saboda a kafa wata hukuma ta musamman domin gudanar da

shirin ƙayyade yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, a ƙarƙashin majalisar ɗinkin duniya. An sami nasarar kafa wannan hukuma a shekarar 1967 da sunan **United Nations Funds for Population Activities (UNFPA).** Amma yanzu an fi sanin ta da UN Population Fund, ko da yake dai har yanzu a kan kira ta da UNFP.[1]

Tare da taimakon kuɗin da gwamnatin Amerika ke bayarwa kai tsaye da wanda take bayarwa ta hannun hukumar nan tata ta ba da taimako ga ƙasashe masu tasowa mai suna **United States Agency for International Development (USAID),** da kuma agazawar da ƙasashen ƙawance na NATO ke bayarwa, gami da wanda Bankin Duniya (World Bank) ke bayarwa, wannan hukuma ta yi ƙoƙari ƙwarai da gaske (kuma tana kan yi) na shawo kan shugabannin ƙasashe masu tasowa domin su kafa dokoki (da ƙa'idoji) a game da rage yawan jama'arsu. Amma duk da haka da yawan ƙasashen sun hau kujerar na-ƙi.[2]

Wannan ma shi ya sa a wani taron ƙara wa juna ilimi na duniya, a game da yawan jama'ar duniya, wanda aka yi a Bucharest, Romania, a watan Agusta, 1974, Amerika ta kawo shawarar wani shiri da take so a yi aiki da shi, a game da ƙayyade yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa. To amma wannan abu bai sami karɓuwa ba, domin kuwa ƙasashen masu tasowa irin su Algeria, Agentina, Brazil, Peru da makamantansu sun yi watsi da shi. Hatta ƙasar China ta soki shirin.

Ganin cewa ba ta ci nasara ba a game da wannan shiri, sai ita Amerika ta sa a tsara mata shiri na musamman (a rubuce), wanda za ta yi amfani da shi wajen hana ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa. Wannan abu an yi shi ne a ƙarƙashin majalisar tsaro ta ƙasa ta Amerika, kuma an yi ne a shekarar 1974, a bisa umurnin mai ba da shawara a game da tsaro na ƙasar Amerika, a wannan lokacin, Henry Kissinger.

---

**[1] Daga Population Target: The Political Economy of Population Control in Latin America: Bonnie Mass, shafi na 16 wanda aka tsakuro a cikin Unconventional Warfare and the Theory of Competitive Reproduction na Information Project for Africa, shafi na 28.**

**[2] Duba: Unconventional Warfare shafi na 27 – 30.**

Wannan tsararren shiri ya kai kimanin shafi 250. A cikin wannan shiri an bayyana cewa, ƙaruwar yawan jama'a a ƙasashe masu tasowa haɗari ne da kuma barazana ga ƙasar Amerika ta fuskar tattalin arziki da kuma tsaro.

A cikin wannan shiri, an nuna cewa, ƙasashen da ƙaruwar yawan jama'arsu ya fi na ko'ina haɗari ga Amerika guda 13 ne. A shafi na 15 na wannan shirin an bayyana cewa, waɗannan ƙasashe su ne: India, Bangladesh, Pakistan, Nigeria, **Mexico**, Indonesia, Brazil, Phillipines, Thailand, Egypt, Turkey, Ethiopia da Colombia.

Kuma a shafi na 21 na wannan shirin, an bayyana cewa, Nijeriya na cikin ƙasashe masu arzikin ma'adanai, wanda saboda wannan dalili za ta iya ɗaukar nauyin ƙaruwar yawan jama'ar da take samu. Saboda haka ne ake ganin cewa yawan jama'arta kafin ƙarshen wannan ƙarni da muke ciki (wato nan da shekaru takwas), zai kai kimanin mutane miliyan 135. Wannan ke nan ya nuna cewa matsayin Nijeriya zai bunƙasa ƙwarai da gaske, musamman ma ta fuskar siyasa, alal aƙalli a nahiyar Afirka baki ɗaya.

A wannan shafi dai an bayyana cewa, lallai a haɗa wannan shirin (na ƙayyade iyali) da shirin kiwon lafiyar mata da yara, domin a kawar da shakku da kuma mummunan zaton da za a yi wa shirin.

A shafi na 28 – 29, kuwa an yi bayani ne a game da cewa, yawancin ƙasashen Afirka da Latin Amerika da kuma ƙasashen Gabas ta Tsakiya, ba su ɗauki wannan shiri na ƙayyade iyali da muhimmanci ba. Manyan dalilan da suka kawo haka kuwa su ne: tsarin addini, ƙabilanci da al'adu, da tunanin cewa ci gaban tattalin arziki ne zai warware matsalar da kuma jahilci, sannan aka bayyana hanyoyin da za a bi a shawo kan waɗannan ƙasashe. Hanya ta farko dai ita ce a ƙarfafa wa shugabannin guiwa a kan cewa su yi wa mutanensu bayanin muhimmancin wannan shiri, sannan su ga cewa lallai an gudanar da shirin, musamman ma a ƙauyuka, inda nan ne mutanen suka fi yawa. Sannan a ba wa

ma'aikatan kiwon lafiya horo a game da kiwon lafiya da kuma yadda za a gudanar da shirin ƙayyade iyali a ƙauyuka.

Waɗannan hanyoyi dai ana nan ana ta bin su, wanda wannan ma shi ya sa ake ta ƙoƙarin wai sai an shawo kan jama'ar Musulmi su yarda da cewa shirin ya dace da Addinin Musulunci, waɗanda aka biya su la'ada waje, har littattafai suka rubuta, a inda suka bayyana cewa lallai shirin ƙayyade iyali, akwai shi ma a Musulunci! Wɗansu ma fatawa suka ba da suka ce wajibi ne! ko kuma dai alal aƙalli ya kamata. Zan dai yi bayani cikakke a game da hujjojin irin waɗannan malamai, nan gaba kaɗan, in sha Allah.

Har ila yau, wannan shiri ya ƙarfafa buƙatar da ke akwai na a yi ta ƙarfafa guiwar aiwatar da shirin ƙayyade yawan jama'a, a ƙasashe masu tasowa, sannan ya ba da shawarar hanyoyin da za a bi a sami haɗin kan shugabannin ƙasashen, a game da aiwatar da dabarun hana ci gaban ƙaruwar jama'a a duniya (ko kuma dai a ƙasashe masu taowa). Waɗannan hanyoyin kuwa sun kasu kashi huɗu:

1. A riƙa yin amfani da ƙungiyoyin da ke aiki a ƙasashen duniya (waɗanda kuma America ke juya akalarsu), a maimakon a America ta shiga ciki kai tsaye.
2. A riƙa haɗa maganar ƙayyade iyali da sauran abubuwa na ci gaba kuma yi ƙoƙari ƙwarai da gaske a wajen yin amfani da dangantakar hulɗar jakadanci saboda a shawo kan shugabannin ƙasashen, cewa ƙayyade iyali na da amfani mai yawa.
3. A riƙa ba da taimako na tattalin arziƙi ga ƙasashen da suka yi ƙoƙarin aiwatar da shirin ƙayyade iyali.
4. Tirsasawa kai tsaye (idan halin yin hakan ya yi).

   A shafi na: 33 na wannan shirin dai an bayyana cewa lallai ne a yi amfani da salo irin na Maltus.[1] Saboda haka sai a haddasa masifa da asara a kan amfanin gonar waɗannan ƙasashe (masu tasowa), wanda zai jawo miliyoyin mutane su auka cikin

[1] **Salon Maltus dai kamar yadda aka yi bayani a babi na farko shi ne a ɓullo da hanyoyin da za su sa mutane su yi ta mutuwa saboda a rage yawansu.**

baƙar yunwa (saboda haka sai su yi ta mutuwa, sai kuma yawansu ya ragu).

A shafi na: 106 kuma an ba da shawarar ba da taimakon abinci ga wasu ƙasashe (musamman ma waɗanda aka haddasa musu yunwa), amma a bisa sharaɗin cewa za su aiwatar da shirin ƙayyade yawan jama'a.

A shafi na: 111 kuma an shirya cewa lallai ne a haɗa shirin da al'amarin ilmi, ta yadda za a cusa wa matasa (tun a makarantun gaba da firamare) cewa lallai akwai buƙatar cewa kada ɗayansu ya samu 'ya'ya da yawa. Haka kuma lallai ne a ƙayyade wannan mataki na ilimi (alal misali samun ma dai mace). Ga shi nan kuwa ana ta kafa ƙa'ida a kan haka, an kuma rubuta littafi na musamman waɗanda ta hanyarsu za a cusa wa ɗaliban gaba da firamare wannan mummunan ra'ayi.

A shafi na: 113 kuma, an bayyana cewa lallai ne a haɗa kai da wasu ƙungiyoyin da ke aikace-aikacensu a ƙasashen duniya (amma waɗanda Amerika ce ke riƙe da linzaminsu), a wajen ganin cewa wannan shiri (na ƙayyade yawan jama'a) ya sami nasara irin waɗannan ƙungiyoyin kuwa su ne: ƙungiyar lafiya ta duniya (WHO), ƙungiyar "kula da yawan jama'a ta majalisar ɗinkin duniya (World Bank). Shi Bankin Duniya yana da wani taimako na musamman ga shirin ƙayyade yawan jama'a, ban da ma taimakon da yake bayarwa na ruguza tattalin arziƙin ƙasashen da ake so lallai sai sun aiwatar da wannan shiri, musamman ma dai ta hanyar tsauraran sharuɗɗan da suke kafa wa ƙasashen, wajen ba su basussuka na zalunci.

A shafi na: 106 kuma an bayyana cewa lallai akwai buƙatar ɗaukar sabon salo irin na yaudara, wato kada a riƙa gudanar da shirin kai tsaye, saboda kada shugabannin mallaka; domin kuwa su gane hakan abu ne mai haɗari (ga Amerika).

A shafi na 138: Kuma an bayyana cewa, ana buƙatar a ƙarfafa wa waɗanda suka karɓi wannan shiri guiwa, ta hanyar biyan su kuɗi kai tsaye. Kuma lallai ne a ware maƙudan kuɗi saboda yin bincike, a game da hanyoyin hana ɗaukar ciki, tare da tanadar

magunguna da kuma allurar hana ɗaukar ciki (shafi na 172 – 173).

A shafi na 20 – 21 kuma an bayyana cewa, lallai ne a riƙa shirya wa ministocin ƙasashe (masu tasowa) da manyan ma'aikatan gwamnatocinsu da kuma shugabannin ƙungiyoyin da ake faɗa a ji, na ƙungiyoyi masu zaman kansu, ziyarar saboda da sakin jiki a hedikwatar Majalisar Ɗinkin Duniya wadda ke Birnin New York (saboda gurɓata tunaninsu).

A game da zubar da ciki kuwa (wanda suka ɗauka ya zama ɗaya daga cikin hanyoyin hana haihwa), shawarar da shirin ya bayar (a shafi na 182 – 183) ita ce; a ƙasashen da suke da tsauraran dokoki (na hana yin hakan), to ana iya yin amfani da asibitoci masu zaman kansu, domin zubar da cikin, amma ba tare da cewa hukuma ta tsoma baki ba. Shirin har ila yau, saboda yaudara ya bayyana cewa lallai ne a guji yin amfani da kalmomin da za su jawo rikici da ƙyama a game da shirin. Saboda haka sai a daina yin amfani da kalmar "ƙayyade iyali". (birth control) da "ƙayyade yawan jama'a" (population control). A maimakon haka sai a riƙa amfani da "Tsarin Iyali" (Family Planning); amma duk da haka a fi ba da muhimmanci ga "Tazarar Haihuwa" (Child Spacing). Ga shi nan kuwa, a nan Nijeriya, ana yin amfani da wannan yaudarar.

Kuma ƙungiyar ƙayyade iyali ta duniya mai suna International Planned Parenthood Federation (IPPF), da makamantanta, lallai ne su yi amfani da shugabannin jama'a (waɗanda suka fi kusa da su), domin jawo hankalin jama'ar tasu su yarda da wannan shiri (na ƙayyade iyali).

Wannan shi ya sa za mu ga cewa, ita wannan ƙungiya a nan Nijeriya, ta canza sunanta zuwa Planned Parenthood Federation of Nigeria (Haɗaɗɗiyar Kungiyar Tsara Iyali ta Nijeriya), domin kada ma a zaci cewa ƙasar waje na da hannu a cikinta. Wannan ƙungiyar dai tana ta shirya wa malaman Addinin Musulunci da kuma limamai tarurruka, domin a shawo kansu su yarda da shirin, su kuma sai su jawo hankalin mabiyansu ke nan su yarda da shi.

Haka kuma a wannan shirin na Amerika, an tsara cewa lallai ne a riƙa yin amfani da kafofin labarai na ƙasashe masu tasowa, saboda a shawo kan jama'a su riƙa yin amfani da magungunan hana ɗaukar ciki.

Amma kuma duk da wannan taƙarƙarewa da Amerika ta yi na ganin cewa sai ta hana ci gaban ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, domin kada su zama barazana a gare ta, ita ba ta da irin wannan shiri a cikin ƙasarta. Haka kuma duk da cewa yawan jama'arta bai fi kashi 6 cikin 100 na yawan mutanen duniya ba, amma duk suna wawure kashi ɗaya bisa uku na arzikin duniya.

A wajen cim ma manufarta, Amerika har zubar da ɗinbin abincin da ta noma take yi a cikin teku, ko kuma ta hana wasu manoman noma gonakinsu ko kuma wasu ɓangare nasu, domin kada abinci ya yawaita a sauran ƙasashe su same shi da sauƙi. Alal misali, ministan aikin gona na Amerika a shekarar 1950 ya yi umurnin cewa a lalata ton miliyan ɗaya da 250,000 na dankali, da sunan wai a kiyaye farashi (kada ya yi ƙasa). Haka nan kuma ya sa a rage faɗin ƙasar da ake shuka alkama da kashi 17 cikin 100. Haka kuma a shekarar 1974, an yarda da a rage amfanin gonar da za a yi (a wannan shekarar) da misalin kashi 20 cikin 100, wai domin a kiyaye farashi.[1]

Haka kuma a shekarar 1980, akwai misalin ton miliyan 125 na hatsin da aka ɓoye a Amerika.[2]

Ban da ma wannan mummunan shiri na gwamnatin Amerika, saboda mugun nufi ga ƙasashe masu tasowa, akwai kuma binciken da waɗansu marubuta 'yan ƙasar Amerika suka yi da kuma shawarwarin da suka bayar (da su da wasu ƙungiyoyin da Amerika ke jan ragamarsu), a game da "haɗarin" ƙaruwar yawan jama'a a ƙasashe masu tasowa.

Ɗaya daga cikin irin wannan bincike ya tabbatar da cewa, tun yaƙin duniya na biyu, ƙasashen yammacin Turai (wataƙila ma harda gabashin Turai), suna riƙe da matsayinsu na jan akalar duniya, saboda irin ƙarfin da suke da shi na makamai da kuma tattalin arziki

[1] Daga cikin Kam Minal Bashar Satuɗ'imul Ardu, shafi na 58.
[2] **Daga Al-Manzurul Islamiy Limushkilatil Giza'i… na Dakta Hilmi, shafi na 75**

(saboda masana'antu), wanda wannan ya ba su dama su tsara yadda al'amura ke gudana a duniya, (saboda amfanin kansu da kuma cutar da sauran ƙasashen duniya). To amma a yau, da yawan waɗannan ƙasashe, suna fuskantar rashin ci gaban tattalin arziki. Kuɗaɗen da ake ɓatawa wajen kula da makamai da kuma kare su da kuma taimakon ƙasashen da ake ƙawance da su (wajen zaluntar wasu ƙasashen), da kuma al'amura makamantan waɗannan, suna tatike kasafin ƙasar Amerika da ƙawayenta na Turai.[1]

A wani bincike wanda hukumar tsaro ta Pentagon ta gudanar a shekarar 1988, ya tabbatar da irin tasirin da ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa yake da shi a game da sha'anin tsaron Amerika da kuma tattalin arzikinta. Dalili kuwa shi ne a yayin da yawan yara da matasa ke ƙaruwa saboda ƙaruwar yawan jama'a a waɗannan ƙasashe, tsofaffi ne da masu ritaya daga aiki ke ƙaruwa a Amerika. Binciken ya tabatar da cewa saboda wannan dalili ne ake ganin cewa Amerika da ƙasashen ƙawance na NATO da ita da Rasha da kuma ƙasashen da take ƙawance da su (Warsaw Pact), ba za su iya ci gaba da kiyaye (ƙarfinsu na soja ba, nan da shekara ta 2000 (wato nan da shekaru takwas ke nan), saboda irin yadda ƙaruwar yawan jama'a ke da shi a ƙasashe masu tasowa, a inda ya nuna cewa, a nan kusa-kusa za a ga cewa arziki na raguwa, a waɗannan ƙasashe (saboda yawan jama'a), to amma a can gaba ƙaruwa zai yi saboda ƙaruwar ma'aikata. Sannan kuma ya bayyana tasirin da raguwar yawan jama'a ke da shi a ƙasashen Turai, a idan ya nuna cewa lallai ana matuƙar buƙatar ƙaruwar jama'a, a cikin gaggawa, a wasu ƙasashe, musamman ma dai ƙasashen Turai, saboda kiyaye al'amarin tattalin arzikinsu, a yadda yake a yanzu (ba ma wai ya ci gaba ba).

Haka kuma masu bincike na sashen tsaro a gwamnatin Amerika sun bayyana cewa, Afirka ita ce ɓangaren da ya fi ko'ina saurin ƙaruwar jama'a a duniya. Har ila yau, Afirka guri ne mai albarkar ƙasa wanda kashi ɗaya cikin uku na ƙasar za a iya shuka a ciki kuma ya ba da amfanin gona (mai yawa); haka kuma ba a noma ko da kashi 6 cikin 100 na wannan ƙasar (da za a iya nomawa).

---

[1] Alal misali, a yaƙin Biyatnam Amerika ta yi asarar kimanin Dala biliyan dubu da ɗari biyar (wato Dala miliyan 1000 sau 1500). An ƙiyasta cewa za a iya wadata mayunwatan duniya da abinci kuma a warware matsalolinsu da kashi ɗaya cikin 100 na abin da aka kashe a yaƙin. (Daga cikin littafin Al-Manzurul Islamiy li Mushkilatil Giza'i shafi na 71 – 72).

Sannan suka ƙara da cewa, ƙasashen Habasha (Ethiopia), da Kenya da Tanzania da Zaire, mai yiwuwa su zama cikin ƙasashen duniya 25 waɗanda suka fi kowa yawan jama'a a duniya, daga yanzu zuwa shekara ta 2025 (wato nan da shekaru 34 ke nan). Amma dai Nijeriya ita ce gaba, domin ana ganin ita yawan jama'arta zai ninka a yadda yake a yanzu, daga nan zuwa shekara ta 2009. Hasali ma kafin shekara ta 2035, ana jin cewa Nijeriya za ta tsere wa ƙaar Amerika da Rasha wajen jama'a, a inda za ta zama ta uku a duniya wajen yawan jama'a.[1]

Haka kuma wani marubuci ɗan ƙasar Amerika, mai suna Wattenberg, a cikin littafinsa Birth Dearth, ya nuna damuwarsa, saboda ganin irin yadda haihuwa ke matuƙar raguwa a ƙasarsu, ta yadda cewa abu ne mai matuƙar wahala, waɗannan ƙasashe nasu su koma yadda ma suke, nan da shekaru da yawa masu zuwa. Da kuma ganin irin yadda ƙasashe masu tasowa za su ƙara samun arziki da kuma ƙarfi, fiye da yadda suke da su a yanzu. Sannan ya ba da shawarar cewa, lallai ƙasashen Turai su tattauna abin da ya kamata su yi a game da wannan "matsala". Haka kuma ya ba da shawarar cewa, lallai ta shigar wa waɗannan ƙasashe masu tasowa da tunani irin na Turawa a game da sha'anin tattalin arziki, da al'adu da kuma abin da ya shafi yawan jama'a, wanda ya haɗa da jin daɗi da sharholiya da salon rayuwa irin ta Turawa, da kuma shirin ƙayyade iyali.[2]

Waɗannan bayanai dai sun isa su nuna mana cewa, shirin ƙayyade iyali dai wani shiri ne da Amerika da kuma sauran ƙasashen da suka ci gaba (masu arzikin masana'antu) suka ɓullo da shi domin cim ma manufarsu ta ci gaba da yi mana mulkin mallaka, domin kada yawan namu ya kawo musu cikas. Haka kuma lallai ya kamata mu gane cewa, babu wani alheri da waɗannan mutane za su nufe mu da shi, ba kamar yadda waɗansu marasa hankalin cikinmu ko kuma waɗanda suka ci suka sha daga taskar Amerika ke ta ƙoƙarin nuna mana ba.

---

[1] **Daga Global Demographic Trends to the Year 2020: Implication for US Security, wanda Gregory De Foster ya rubuta a cikin Washington Quarterly Spring 1989, kuma duba Jaridar The Democrat ta 23 ga Yuni, 1991 shafi na 9.**

[2] **Daga Jaridar The Democrat ta ranar Asabar 23 ga Yuni, 1991, shafi na 9.**

## BABI NA BIYAR
## ILLOLIN SHIRIN ƘAYYADE IYALI

Babu shakka, shirin ƙayyade iyali na da illoli iri-iri ta fuskoki da dama, ta fuskar lafiyar matan da ke aiwatar da shi, ta fuskar kyawawan ɗabi'un al'ummar da ke aiwatar da shi, ta fuskar tattalin arziki da kuma ta fuskar tsaro, kamar dai yadda ya shafi ƙasashen Turai waɗanda suka fara yin amfani da shi.

**Ta Fuskar Lafiya:**

Babbar hanyar dai da ake bi ta ƙayyade iyali ita ce hanyar hana ɗaukar ciki ta wajen yin amfani da ƙwayoyi, da allurai da kuma sauran abubuwan da ake amfani da su saboda hana ɗaukar ciki.

Kwayoyin hana ɗaukar ciki (**contraceptive pills**) abu ne mai matuƙar haɗari ga lafiyar matan da ke amfani da su. Wannan ma shi ya sa hatta a inda ake yin su, sai an rubuta bayanin gargaɗi a kwalayensu, irin wanda ake sa wa a kwalayen taba kamar haka: "This is Dangerous to Health" (wannan na da haɗari ga lafiya). Sa irin wannan gargaɗi a kwalin taba da kuma ƙwayoyin hana ɗaukar ciki doka ce a ƙasashen Turai. Amma kamar yadda Michael Golden ya ce: "Amma duk da haka, manyan kamfanonin yin magunguna na Amerika da ƙasashen Turai, suna ɗokin ƙin yin amfani da wannan doka, a ƙasashe masu tasowa, inda a nan ne ma suka fi samun kasuwa. Sun fi son kada su gargaɗi kowa a game da kowane abu. Ribar da za su samu dai ita ta fi damun su." [1]

Haslai ma dai akwai magungunan da a yanzu haka aka hana yin amfani da su a Amerika, domin an jarraba su a kan dabbobi, an ga suna da illa, saboda haka ake bincike a kansu. Amma duk da haka ana kawo irin waɗannan magunguna ƙasashenmu, ana kuma yin amfani da su, wai ba su da haɗari saboda wai ƙungiyar lafiya ta duniya (WHO) ta ce a iya amfani da su! Wannan ƙungiya kuwa 'yar koren Amerika ce.[2]

---

[1] **Daga All Kings of Family Planning na Michael Golden shafi na 32.**
[2] **Duba Mujallar Newswatch ta 22 ga Yuli 1991, shafi na 40.**

Sannan sai Michael Golden ya kawo bayanin da Ijeoma Obiha ta sashen ilimin aikin likita a Jami'ar Lagos ta yi a game da illolin ƙwayoyin hana ciki a cikin jaridar Daily Times. Ijeoma ta bayyana cewa, su irin waɗannan ƙwayoyi suna iya haddasa ƙaruwa ko raguwar son yin jima'i. Sannan suna haddasa tashin zuciya da kuma amai; sukan ƙara ƙiba ko kuma su rage ta; sukan sa fatar jiki ta yi dabbare-dabbare; sukan sa jini ya riƙa fita daga farjin mace, ko kuma su kawo canji ga yadda mace ke yin al'adarta ta haila, su sa jinjiri, su canza sha'awar cin abinci (wato a ji ba a son ci); su haddasa zubewar gashin kai, wato yawansa da kuma nagartarsa su ragu. Sannan ta bayyana illar da ta fi kowacce, wato illar sa wa jini ya dundunƙule wanda kan yi sanadiyyar mutuwa, idan abin ya shafi zuciya ko kuma ƙwaƙwalwa.

Haka kuma an bayyana cewa, a watan Satumba 1979, wata Mujalla ta aikin likita ta ƙasar Biritaniya mai suna British Medical Journal ta buga wani abu da Dr. Valerie Beral ta makarantar kiwon lafiya ta London (London School of Hygiene) ta rubuta. Dr. Valerie ta rubuta cewa: "Mata a Ingila da Wales, masu shekaru tsakanin 25 zuwa 45 waɗanda suke mutuwa saboda illar ƙwayoyin hana haihuwa, to sun fi duk waɗanda ke mutuwa saboda tangarɗar ciki da ma zubar da ciki, idan aka haɗa gaba ɗaya.[1]

Wani likita mutumin Ingila, mai suna Ranel Dukes kamar yadda Maududi ya bayyana, shi ma ya bayyana cewa, ƙwayoyin hana ciki suna da matuƙar haɗari, domin kuwa sukan sa ciwon kai, da ciwon jijiyoyi, kai har ma da ciwon sankara (wato cancer).[2]

Haka nan ma wata jarida da ake bugawa a ƙasar Masar, mako-mako, mai suna An-Nur, a cikin adadinta na 106, ta bayyana cewa, bincike a fagen aikin likita da haɗa magunguna, wanda aka gudanar a kan wasu matan Amerika su 628, saboda a gano irin illolin da ƙwayoyin hana ciki ke haddasawa, ya nuna cewa matan

---

[1] **Daga cikin All Kings of Family Planning na Michael Golden, shafi na 33 – 34.**
[2] **Daga Birh Control na Abul Al-Maududi shafi na 102.**

na cikin haɗarin kamuwa da ciwon sankarar mama da ciwon zuciya da kuma duddunƙulewar jini.

Daga nan kuma sai wata ƙungiya ta likitocin Biritaniya ta gudanar da bincike, wanda ya yi kama da wancan binciken; sai ta ba da sakamakon binciken kamar haka; wato cewa matan da ke ta'amulli da irin waɗannan ƙwayoyi suna kamuwa da cutar sankarar mama da kuma ta mahaifa.[1]

Haka nan kuma akwai wasu daga cikin irin waɗannan magunguna na hana ciki, waɗanda ke haddasa rashin haihuwa na dindindin.

Daga cikin magungunan hana haihuwa, waɗanda suka fi kowaɗanne haɗari, akwai waɗanda ake yin allura da su, musamman ma wanda akan yi wa mata allura da shi wata uku-uku, mai suna **Depo-Provera**. Wasu daga cikin illolinsa su ne; rashin ganin jinin haila (wanda kuma aibu ne ga mace); yawan zubar jinin hailar (idan ya zo); jinkirta dawowar mahaɗar ciki.[2]

Saboda irin haɗarin wannan allura ne, ko a Amerika, ba a yarda a yi amfani da ita ba. Wannan ma shi ya sa a lokacin da kamfanin da suka yi shi, wato kamfanin Upjohn, suka nemi ma'aikatar kula da abinci da kuma magunguna ta Amerika (US Food and Drug Administration), ta amince da maganin, a shekarar 1976, sai ta ƙi. Dalili kuwa shi ne an gano cewa wannan allura ta haddasa cutar sankara (cancer) ga dabbobin da ake yin amfani da su a ɗakin bincike (laboratory).[3]

Haka kuma kamfanin Upjohn da kuma makarantar binciken ciwon sankara ta ƙasa (ta Amerika) wato National Cancer Institute sun nuna cewa matan da ke amfani da **Depo-Provera** sun kamu da cutar sankarar mahaifa.[4]

---

[1] Daga littafin Al-Garah alal Usratil Muslimah na Abdulƙadir Ahmad Abdulƙadir shafi na 106 – 107.

[2] **Daga cikin British National Fomulary, Number 16 (1988) shafi na 258**

[3] **Depo Provera: Risky Birth Control na Daniel Zwerding, shafi na 7, wanda aka tsakuro a cikin All Kings of Family Planning, shafi na 49.**

[4] **Daga the Pharmacological Basis of Therpeutics na Loius S.Goodman and Alfred Culman, shafi 144 wanda aka tsakuro a cikin All Kings of Family Planning shafi na 49.**

Haka nan kuma akwai yiwuwar rashin samun haihuwa na dindindin ga matan da ke amfani da Depo-**Provera**. Wannan shi ma ya sa ƙwararrun marubuta a fannin haɗa magunguna, ba su amince da cewa mace ta yi amfani da wannan maganin allura ba, (ko da ta kama cewa ta yi amfani da shi), sai dai in ta yarda da cewa mai yiwuwa fa ba za ta samu haihuwa ba har abada, bayan yin amfanin da shi.

A taƙaice dai, shi irin wannan maganin allura Depo-**Provera**, ba ƙaramin illa gare shi ba dangane da lafiyar mata. To amma duk da haka, wata ƙungiyar Amerika wadda suke da da'awar cewa wai ƙungiyar ba da taimako ce ga ƙasashen da ba su ci gaba ba, wato United States Agency for International **Development** (USAID) ba su fasa sayen wannan magani mai mugun haɗari suna kai wa sashe masu tasowa ba. Amma domin munafunci da yaudara, su kai wa kai tsaye, sai su saya su ba ƙungiyar ƙayyade iyali ta International **Planned Parenthood Federation, da kuma United Fund for Population Acitivities**, ko kuma dai su ba su ɗin saye.[1]

Allurar Depo-**Provera** ba ita kaɗai ba ce hanyar hana haihuwa irin haɗari wanda wannan ƙungiyar ta Amerika (USAID) ke haɓaka watsuwarsa. A shekara ta 1972, ƙungiyar ta fara watsa a wani zaren ɗaure mahaifa (IUD) mai suna Dalkon Sheild a sashen masu tasowa, duk da irin rahotannin da aka yi ta samu game da mummunar aƙibarsa mai haɗari, wanda ya sa aka ƙi shi a duk duniya, a shekarar 1975. Kamfanin da ke yin sa, ya dakatar da amfanin da shi a cikin gida (wato Amerika).

Ɗaya daga cikin illolin da zaren ɗaure mahaifa ke yi, shi ne shigar ƙwayoyin cuta cikin mahaifa.[2]

Har ila yau, shi zaren ɗaure mahaifa yakan jawo fitar jini mai yawa; yakan kuma haddasa rashin haihuwa na dindindin. Kuma tuni aka riga aka gane cewa shi ya iya haddasa haihuwar mai amfani da shi.

---

[1] **Daga cikin Mujallar the Progressive ta Disamba 1979 shafi na 49.**

[2] Daga cikin Mujallar Aikin Likita ta Masar ta bakwai an tsakuri a cikin littafin Al-Garah Alal Usratil Muslimah, na Abdulƙadir Ahmad Abdulƙadir shafi na 108.

A taƙaice dai kusan a ce duk wata hanya da ake bi ta hana ɗaukar ciki tana da irin tata illar, kamar dai yadda Dakta Mahfuz Pasha wani likita Bamisire ya bayyana a inda ya ce: "Babu wata jayayya a game da cewa aikin likita (har yanzu) bai gano wata hanya cikakkiya madaidaiciya ba, wadda ke hana ciki, ba tare da ya cutar da ma'aurata ba. Babu wani abin mamaki a game da hakan, domin kuwa duk wani abin da ya saɓa wa tsarin ɗabi'a, to kuwa babu makawa ya gamu da gamonsa ko ta kowace hanya ce kuwa. Hasali ma dai duk hanyoyin da suka fi yin aiki (wajen hana ɗaukar ciki), su ne kuwa suka fi cutar da uwa."[1]

Dakta Clair E. Folsome shi ma abin da ya faɗa ke nan. Ga ma abin da ya ce: "A yau ɗin nan, ba mu san wata hanya mara cutarwa, mai sauƙi ko kuma mara tsada ba, wadda za mu ƙayyade haihuwa da ita."[2]

Amma kuma duk da haɗura da kuma illolin waɗannan ƙwayoyi da sauran abubuwan hana haihuwa, babu tabbacin cewa kowane daga cikinsu zai yi aiki ɗari bisa ɗari.[3]

Bayan wannan ɗan taƙaitaccen bayani a game da haɗura kuma illolin da ke tattare da sauran abubuwan hana haihuwa da yawa na yi wa mace illa ko ma ya yi sanadiyyar mutuwarta kamar dai yadda malaman ƙayyade iyali ke ta nuna mana. Shin wannan magana kuwa gaskiya ce? Ko kuwa dai yaudara ce?

Dangane da wannan mas'alar dai, Dakta Mustafa Suba'i ya kawo maganar wani ƙwararren likita mai suna Dakta Bikto Ba Moltiz a cikin littafinsa Al-Marah Bainal Fiƙihi wal Kanun inda shi wannan likitan a cikin wani littafi nasa da ake fasara da suna "Ish Shabban Ɗula Hayatika" yake cewa: "Haƙiƙa haihuwar 'ya'ya muhimmin abu ne ƙwarai da gaske ta ko'ina, a rayuwar mace. Babu wani daga cikin ƙwararru na wannan fanni da ya

---

[1] **Daga All Kings of Family Planning na 51.**

[2] **Folsome Clair, E., shafi na 130 wanda aka tsakuro a cikin Birth Control na Maududi shafi na 100.**

[3] **Daga Birth Control na Maududi shafi na 102.**

yarda da cewa wai wahalar yawan haihuwa na zama haɗari ga rayuwarta (ko kuma lafiyarta)." [1]

Sannan kuma a shafi na 68 na littafin ya ce: "Haƙiƙa tabbataccen abu ne cewa lamarin ciki da kuma haihuwa muhimmin abu ne ƙwarai da gaske a game da nishaɗin tsarin jikin mace. Ni dai ra'ayina ban karkata zuwa ga (masu cewa wai mace na shiga haɗarin taƙaituwar rayuwarta saboda wuce kima wajen haihuwar 'ya'ya ba. Dukkaninmu muna sane da mata waɗanda suka haifi 'ya'ya da yawa, kuma suka yi tsawon rai ƙwarai da gaske.[2]

"…daga cikin misalan da suka fi bayyana, shi ne misalin wani manomi mutumin ƙasar Rasha mai suna Fordor Fasilyn wanda shekarunsu na haihuwa sun kai 75. Yana da 'ya'ya waɗanda matansa biyu suka haifar masa. Matarsa ta farko ta haifi 'yan-huɗu sau huɗu, a jere, 'yan-uku su ma sau huɗu a jere; 'yan biyu kuma sau goma sha shida. Matarsa ta biyu kuwa ta haifar masa 'yan uku sau biyu, 'yan biyu kuma sau shida, sannan sai ɗaiɗai sau biyar."

Sannan ya ce: "Sai dai kuma irin waɗannan misalai, ba a ɗaukar su su zama wata fassara (da bayani) mai gamsarwa, a fagen ilimi. Amma duk da haka abin da aka tabbatar (a game da wannan lamari) shi ne cewa haihuwa wani abu ne mai mafani ga halittar jikin mace ta kowane hali."[3]

Wani shahararren Bature marubuci, wanda ma ya ci kyautar Nobel saboda ƙwarewa da kuma ilimi wato Dakta Aleksis Karel (Dr. Alexis Carrel), a cikin littafinsa Man the Unknown, a shafi na 95) a game da wannan al'amari cewa ya yi: "Mata a kowne hali a tsakanin dabbobin da ke da nono ga alama, al'amarin halittarsu na kammala ne, kawai bayan yin ciki sau ɗaya ko kuma fiye da haka. Matan da ba su da 'ya'ya (wato waɗanda ba su haihu ba), ba

---

[1] Daga cikin littafin Al-Mar'ah Bainal Fiƙihi wal Kanun na Dakta Mustapha Suba'i shafi na 60.

[2] Mu ma a nan ƙasarmu muna sane da irin waɗannan mata, kuma suna nan da ransu da kuma lafiyarsu daram.

[3] Daga cikin Al-Marah bainal Fiƙihi Wal Kanun, shafi na 61.

daidai suke (da waɗanda suka taɓa haihuwa ba), haka kuma sun fi su saurin harzuƙa (da kuma tsorata…).

Wannan dai (wato haihuwa) tilas ne (ba makawa) kafin mace ta kammala girmanta. Saboda haka ashe rashin tunani ne a ce za a zuga mace ta kauce wa haihuwa. Wannan ma shi ya sa bai kamata a ba wa 'yan mata ilimi da kuma horo iri ɗaya da na samari ba, ko kuma a saka musu buri iri ɗaya." [1]

Wani kyakkyawan misalin kuma ma kwana-kwanan shi ne na wata mata mai suna Liyontina Albina (Leotina Albina), mutuniyar ƙasar Chile, 'yar shekara 61, mijinta kuma Girado Albina (Gerardo Albina), ɗan shekara 73. Ita dai wannan mata ta haifi 'ya'ya mata dai 'yan uku ne da kuma tagwaye. Mijin nata ya ba da labarin cewa ma, babu wani maganin hana haihuwa da yake yi mata aiki.[2]

Saboda haka yawan haihuwa ga mace shi a ƙashin kansa, ba ya kawo wata illa ga lafiya, ko kuma haɗari ga rayuwarta (sai dai nadiran). A maimakon haka haihuwar a gare ta, wani abu ne da ke inganta ta, amma ba ya cutar da ita ba. Wannan ma dai abin da wani ƙwararren likita a wannan fanni Dr. Oswal Schwarz ya ce ke nan a cikin littafinsa: **The Psychology of Sex.**

Ga dai abin da yake cewa: "… wata tabbatacciyar ƙa'ida ce ta ilimin halitta cewa kowace gaɓa a jikinmu tana son ta yi aikinta, kuma idan aka hana ta yin aikin to sai wani tashin hankali ya faru. Wani babban ɓangare na jikin mace an tsara shi ne saboda ɗaukar ciki, kuma idan aka hana mace yin wannan aiki da jikinta da kuma ƙwaƙwalwarta za su yi, to sai ta lalace, amma haihuwarta ce ke ba ta wata sabuwar nagarta, wadda za ta doke duk wata illa da jikinta zai samu, matuƙar dai ita uwa ce ta gaskiya haka kuma abokin zamanta (wato mijinta) mutum ne managarci wanda ke fahimtar irin wannan canji."[3]

---

**[1] Daga littafin Birth Control na Maududi shafi na 89.**
**[2] Daga Jaridar National Concord, ta ranar Juma'a 19 ga Yuli, 1991 shafi na 1.**
**[3] Daga The Psychology of Sex na Schward Oswald shafi na 17 wanda Maududi ya tsakuro a cikin littafinsa – Birth Control shafi na 89 – 90.**

Professor Leonard Hill M.D. kuwa shi cewa ya yi, duk wasu canje-canje da ke faruwa ga mace a lokacin da ta balaga, to suna da alaƙa ne da haihuwa. Al'adar haila tana afkuwa ne saboda ta shirya mace domin haihuwa, a kai a kai. Haka kuma gaɓaɓuwan da aka shirya su saboda yin hakan, sukan gamu da cikas, idan mace na kauce wa ciki. Wannan kuma yakan haddasa dagulewa da yamutsewar al'amuran ɓangarorin jikinta na haihuwa; al'adar haila ta rikirkice kuma ta riƙa yin zafi maman mace ya riƙa rage girma, kyawunta kuma ya gushe." [1]

A taƙaice dai, da'awar masu shirin ƙayyade iyali na cewa wai idan ana son a kiyaye lafiyar mace, to kada ta haihuwa da yawa; (wai kada ma ta wuce huɗu; a nan Nijeriya ke nan). Idan ta wuce haka kuwa, kamar yadda suka ce, to wannan haɗari ne a gare ta a game da lafiyarta da ma ranta. Wannan dai duk makirci ne da yaudara domin kuwa babu ƙanshin gaskiya a ciki.

**Haddasa Fasiƙanci:**

Masu shirin ƙayyade iyali sukan yi da'awar cewa wai babu abin da ya haɗa shirin nasu da kuma watsuwar fasiƙanci da zinace-zinace. Sukan ce wai ai da ma ana yin zina tun kafin shirin. To wannan dai maganar banza ce kawai. Dalili kuwa shi ne duk wani mai hankali ko Musulmi ko ma ba Musuli ba, ya san irin lalacewar da wannan shiri ya jawo. A dalilin shirin ne dai aka ƙago hanyoyin hana ciki da kuma zubar da shi waɗanda suka ba da damar yin fasiƙanci ba ji ba gani. A yi ta yin zina gaba gaɗi, domin idan da ana yi cikin tsoron kar a yi ciki, to yanzu an sami hanyar hana cikin, ko ma zubar da shi idan an yi shi. Wannan ya sa 'yan mata da samari kai har ma da wasu matan auren, da magidanta sun dulmuya cikin fasiƙancin zinace-zinace, domin ba a fargabar abin kunyar da ka faru saboda hanyoyin hana ciki da kuma zubar da shi. Wannan dai tabbataccen abu ne.

Dakta Robert Kistner na makarantar koyon aikin likita na **Harvard**, yana cikin wanda suka haɓaka ƙwayoyin hana ɗaukar ciki (oral **contraceptives**), a tsakann shekara ta 1961 zuwa 1969.

[1] **Daga cikin Birth Control na Maududi shafi na 96.**

to amma a watan Disamba 1977, ya gaya wa Kwalejin Likitocin Aikin Fiɗa ta Amerika (American College of Surgeons) cewa: "Misalin shekaru 10 da suka wuce, na bayyana cewa ƙwayoyin (na hana ciki), ba za su yi jagora zuwa ga aikata fasiƙanci ba. To ashe dai na yi kuskure."

Dakta Kistner daga baya ya yarda cewa ƙwayoyin sun zama babban dalilin da ke haɓaka ƙaruwar cuce-cucen da ake ɗauka ta hanyar jima'i (venereal diseases) da kuma ciwon sankarar mahaifa (cervical cancer) ga matasa saboda (su ƙwayoyin) na yi musu ƙaimi wajen aikata fasiƙanci.[1]

Haka nan kuma (George F. Will), a game da gaskiyar wannan lamari, a cikin Mujallar Newsweek, cewa ya yi: "…amma dai wannan a fili yake cewa cikin (shegen) da ƙananan 'yan mata ke yi, ya haɓaka ne saboda ƙaruwar magungunan hana ciki da kuma (koyar da) ilimin jima'i."[2]

Koyar da matasa mazansu da matansu ilimin jima'i, tun kafin su yi aure, na ɗaya daga cikin hanyoyin da gwamnatin Nijeriya ta shirya ta bi, domin cim ma manufarta (ko kuma in ce manufar Amerika) na ƙayyade yawan jama'a.[3] Wannan ma wata babbar hanya ce ta yaɗa fasiƙanci a cikin al'umma. Wannan ma dai kusan abin da wata likitan mahaukata (Psychiatrist) ta yara, mutuniyar Biritaniya mai suna Dr. Louis Eichoff ta faɗa ke nan, a cikin jaridar Daily Telegraph a inda ta ce ilimin jima'i ba wani abin da ake buƙata ba ne, domin kuwa yana ingiza yara su san al'amarin jima'i tun kafin ya zamana cewa tarbiyyarsu ta danne sha'awarsu ta yi ƙarfi. Ta ƙara da cewa shi irin wannan ilimi (in ma ilimin ne) yakan ƙara wa babban mutum ma sha'awar duk wani abin da ya shafi jima'i.[4]

Haka kuma yawan zinace-zinace da ke haɓaka saboda samuwar magungunan hana ɗaukar ciki, wani abu ne kuma da ke haɓaka cuce-cuce iri-iri, musamman ma tunjere da ciwon sanyi.

---

**[1] Daga littafin All Kings of Family Planning na Michael Golden shafi na 25 - 26**

**[2] Daga cikin Mujallar Newsweek ta ranar 28 ga Fabrairu, 1983.**

**[3] Daga Annual Review of Population Law na UN Population Fund, Juzu'i na 13 shafi na 300.**

**[4] Daga Jaridar Daily Telegraph ta ranar 27 ga Yuli, 1971.**

Wannan ma abin da Dr. W. M. Plattas ya faɗa ke nan a inda ya ce: "Kwayoyin (na hana haihuwa) sun nuna cewa wani ƙaƙƙarfan abin da kan haddasa ciwon da ake ɗauka ta hanyar jima'i (V.D) ne, dalili kuwa shi ne saboda ba wai kawai ana ƙarfafa guiwar yin jima'i ba ne, saboda jin cewa ba abin da ya faru, amma har akwai shaidar cewa yana sauƙaƙa watsuwar cutar tunjere."[1]

A taƙaice dai, magungunan hana haihuwa waɗanda suka watsu a ko'ina, a ƙasar nan, ba ƙaramar hanyar yaɗa fasiƙanci ba ce wanda kan shafi lafiyar al'umma da kuma kyawawan ɗabi'unsu. Saboda haka, duk mai hankali ba ya yarda da hakan ba.

**Mummunan Tasiri a kan Tattalin Arziki:**

Masana tattalin arziki, yanzu sun gane cewa ci bayan ƙaruwar yawan jama'a wani babban dalili ne na ci baya da kuma raunana arziki. Dalili kuwa shi ne, a duk lokacin da aka sami raguwar yawan jama'a to yawan jama'a ci-ma-zaune, sai yakan ragu amma yawan ma'aikata ya ƙaru, wanda kuma yakan kawo raguwar buƙatar (kayan masarufi); hakan kuwa yakan jawo rashin aikin yi. Ma'aikata sun ƙunshi mutane da shekarunsu suka tashi daga 20 zuwa 65, ci-ma-zaune kuwa su ne tsofaffi da ƙananan yara da kuma waɗanda ke da wata illar da ke hana yin wani aiki. Masanan tattalin arzikin da ke da wannan ra'ayi sun haɗa da Lord Keynes, Prof. **Alvin**, Prof. Colin Clark da Prof. G.DH. Cole.[2]

Ba domin ƙaruwar yawan jama'a ba, da ƙasashen da suka ci gaba ba su je ko'ina ba, a fagen masana'antu. Wannan ma abin da Prof. Colin Clark ya faɗa ke nan a inda ya ce: "Akwai manyan masana'antu masu yawa, waɗanda suka amfana matuƙa da ƙaruwar yawan jama'a. Idan ba don ƙaruwar yawan jama'ar kudancin Amerika da yammacin Turai ba to da mafi yawan manyan masana'antu na zamani sun riƙa yin aiki a cikin matuƙar

**[1] Daga All Kings of Family Planning na Michael Golden, shafi na 34.**
**[2] Daga littafin Birth Control na Maududi shafi na 113.**

wahala. Haƙiƙa kam ana kokwanton ko mai zai yiwu a samu masana'antu.[1]

Wanna ya nuna cewa, su kansu ƙasashen Turai ba domin ƙaruwar yawan jama'arsu ba, da ba su sami ci gaban masana'antu ba. Sanin haka, ya sa ba su ƙaunar ƙaruwar yawan jama'a a ƙasashe masu tasowa, domin su ma kar su ci gaba, kamarsu, su kuma dogara da kansu. Wannan "haɗari" ne suke gani a gare su. Tun da kuwa haka ne ashe suna so ne kada mu ci gaba, mu dogra da kanmu; sai dai mu ci gaba da dogara a kansu, su kuma su ci gaba da cutar mu. Wannan kuwa ba ƙaramin haɗari ba ne a gare mu. Saboda haka yardada wannan shiri na ƙayyade iyali, rashin hankali ne ƙwarai da gaske kuma saɓa wa Musulunci ne.

Wannan ya tabbatar mana da cewa ashe abin da masu goyon bayan ƙayyade iyali ke faɗa cewa wai yawan jama'a ne ke jawo matsalolin tattalin arziki, haka kuma rage yawan jama'a ta hanyar ƙayyade iyali yana da amfani wajen bunƙasa tattalin arziki duk wannan ba gaskiya ba ne.

Malaman ƙayyade iyali sukan riƙa cewa ɗaya daga cikin amfanin ƙayyade haihuwa shi ne domin iyaye su sami damar ba wa 'ya'yansu ingantaccen ilimi, idan ya zamana cewa 'ya'yansu kaɗan ne. Amma in ya zama cewa 'ya'yan na da yawa, to ba za su sami damar ba su ingantaccen ilimi ba.

Abin tambaya a nan shi ne, shin wane irin ilimi suke nufi? Babu shakka ilimin boko suke nufi, wato kowa ya zama ya yi karatu har ya sami digiri. Idan kuwa haka ne, to kuwa babu hujjar ƙayyade iyali saboda wannan dalili, domin kuwa ba duk wanda ke da irin wannan ilimi ba ne ke yin ingantacciyar rayuwa, musamman ma a halin da muke ciki. Haka kuma ba duk wanda ya rasa irin wannan ilimi ba ne yake cikin wahalar rayuwa. Kai ba ma tilas ba ne cewa sai kowa da kowa ya yi irin wannan ilimi! Hasali ma, hakan ba zai yiwuwa ba, ko da a ƙasar Turai ne, domin kuwa da yawan Turawan ma ba su da irin wannan ilimin.

---

**[1] Daga cikin Mujallar International Labour Review ta watan Agusta 1953, shafi na 101 – 102 wanda Maududi ya tsakuro a Birth Control shafi na 114 – 115.**

Kuma rashin hankali ne da rashin tunani a ce wai sai kowa da kowa ya yi ilimin boko mai zurfi, har zuwa jami’a, domin kuwa dole ne a cikin kowace al’umma a sami ma’aikata masu aikin hannu, irin su maƙera, kafintoci, da leburori da manoma, da ’yan kasuwa da dai sauransu, waɗanda sana’arsu ba ta buƙatar irin wannan ilimin na boko mai zurfi. Domin kuwa idan babu irin waɗannan ma’aikatan, idan kuma aka ce kowa sai aikin ofis zai yi, sai rayuwar al’umma ta yi matuƙar wahala, in ma ta yiwu. Allah Maɗaukakin Sarki dai ya gaya mana cewa ya fifita wasu a kan wasu, a wajen dukiya da ilimi da sauran ni’imomin da ya yi wa mutane, domin a haɗu a taimaka wa juna, saboda kuwa ta haka ne kawai za a iya rayuwa. Ga ma dai abin da ya ce:

﴿...نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَاةِ ٱلدُّنْيَا وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضاً سُخْرِيّاً...﴾

*“...Mu ne (fa) muka raba (musu) abincinsu a tsakaninsu, a rayuwarsu ta duniya, kuma muka ɗaukaka sashensu, a kan wani sashen (ya zama) abin horewa (a gare shi saboda ya yi masa aiki...”*[1]

Da irin wannan fifiko ne, za ka ga wani ya sa wani aiki, domin shi ba zai iya yi ba. Ba domin wannan ba kuwa da sai dai kowa ya yi komai da kansa, wanda kuma hakan ba za ta yiwu ba.

Haka kuma irin wannan fifiko wata hanya ce ta jarraba imanin mutane, a game da ni’imomin da Allah ya yi musu, amma ba wai wata hanya ba ce ta waɗansu su bautar da wasu ko kuma wasu su yi wa wasu hassada ba. Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلاَئِفَ ٱلأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَاكُمْ...﴾

*“Shi ne ya sanya ku halifofi (wato wakilai) a bayan ƙasa, ya kuma ɗaukaka darajar sashenku a kan sashe, domin ya jarraba ku a game da abin da ya ba ku.”*[2]

Sannan ma masu zancen cewa in ’ya’ya suka yi yawa ba zu su sami ingantanccen ilmi ba, suna nufin ilimin boko ne shi kaɗai,

---

[1] **Suratuz Zukhruf, aya ta 32.**

[2] **Suratul An’am, aya ta 165.**

wanda suke ganin cewa sai da shi ne kaɗai (ko da babu ilmin addini), rayuwa za ta inganta. To amma ta hanyar irin wannan ilmin ne akan sami babban muƙami wanda kan ba mutum damar kwashe kuɗin jama'a kamar dai yadda muke gani ƙuru ƙuru, a ƙasar nan. Amma fa wannan ba wai yana nufin cewa ilmin boko ba shi da irin nasa muhimmancin ba ne. To amma shi kaɗai, ba tare da ilmi addini ba babu wata inganta rayuwa da zai yi.

**Raunana Karfin Al'umma:**

A wani bincike da Girigori D. Fosta (Gregory D, Foster),[1] a game da "haɗarin" da ke cikin ƙaruwar yawan jama'ar ƙasashe masu tasowa, ga harkar tsaron Amerika, wanda majallar The Washington Quarterly, ta buga, an bayyan irin tsoron da America ke da shi game da wannan al'amari.

Binciken dai ya nuna cewa a ƙasashen da suka ci-gaba yawan tsafaffi na ƙaruwa, saboida yawan haihuwa na raguwa, amma kuma akasin hakan ne ke faruwa a ƙasashe masu tasowa. Wannan kuma babu shakka zai shafi al'amarin tsaron Amerika da ƙasashen ƙawancanta na NATO, domin kuwa idan al'amarin ya ci gaba a yadda yake, to, ba zu sami isassun sojoji da suke buƙata ba, nan da shekara ta 2000 (wato nan da shekara 8 ke nan masu zuwa), saboda ƙaraincin haihuwa, a waɗannan ƙasashe. Amma kuma a ƙasashe masu tasowa, yawan hayyafar da ake samu, zai jawo yawan marasa aikin yi, ya yi ta ƙaruwa, wanda wannan, a ƙarshe zai sa su ɓuge da shiga aikin soja. Wannan ƙarfin sojan kuma mai yiwuwa a so yin amfani da shi, ba mai wai a cikin gida kaɗai ba, amma har a waje.[2]

Wannan shi ya sa binciken ya nemi lallai waɗanda alhakin abin ke hannunsu, da su ɗauki al'amarin ƙayyade ywana jama'a (a ƙasashen masu tasowa) da matuƙar muhimmanci, tamkar yadda za su ɗauki al'amarin (ƙera) sababbin makamai, irin na zamani.

Wannan na ɗaya daga cikin manyan dalilan da ya sa Amerika ta yi gagarumin shiri, na raunana waɗannan ƙasashen masu tasowa, ta

---

[1] **Gregory D. Foster Farfesa ne na ilmi zaman jama'a (Sociology) a kwalejin masana'antu ta sojoji (Industrial College of the Armed Forces) a jami'ar tsaro ta ƙasa (National Defence University), America.**

[2] **Daga Majallar The Washington Quarerly, Spring, 1989, shafi na 6.**

hanyar ƙayyade yawan jama'arsu, domin kada su zama barazana a gare ta.

Saboda haka wannan shiri, na ƙayyade iyali wani shiri ne na raunana al'umma wanda ya yi kama da irin wanda Fir'auna ya yi wa Yahudawa, a inda ya riƙa karkashe 'ya'yansu maza yana ƙyale matan. Kai gara ma na Fir'auna, domin shi mazan kawai ya riƙa kashewa, su kuma waɗannan, mazan suke toshe ƙofar ma da zu bi su iso duniyar.

Abin lura kuma shi ne, Amerika da sauran ƙasashen da suka ci gaba (dukkaninsu kuwa ƙasashen kafirai), sun fi mai da hankalinsu ne, a wajen ƙayyade yawan jama'a kan musulmi Alal misali ƙasashenn da America ta ɗauka cewa ƙaruwar yawan jama'arsu, ya fi na ko'ina "haɗari", su goma sha uku, shida daga cikinsu mafi yawan jama'arsu, Musulmi ne, waɗannan ƙasashen kuwa su ne Pakistan, Bangladash, Nigeria, Masar, Indonesiya da Turkiya. Haka kuma Musulmin da ke Indiya da Habasha, ba kaɗan ba ne.

Haka nan ma Jean-claude Chesnais a cikin majallar The America Enterprise, ya bayyana irin "haɗari" da ke akwai ga ƙasashen (nasu) na "Afrikantar" da su ƙasashen ko kuma "musuluntar" da su saboda ƙaruwar yawan jama'ar wasu ƙasashen Afrika, waɗanda kamar yadda ya bayyana yawan jama'ar kowannensu bai da muhimmanci, a yanzu, to amma a nan gaba zai fi na manyan ƙasashen Turai, wato Jamus da Faransa da Biritaniya. Kasashen kuwa su ne: Sudan da Aljeriya da Moroko da Masar, duk waɗannan ƙasashen kuma ƙasashen Musulmi ne.[1]

Saboda haka, wannan shiri na ƙayyade iyali shiri ne na raunana ƙarfin al'ummar Musulmi, waɗanda Turawa suka hangi cewa a gaba za ta yi jihadi saboda ɗaukaka kalmar Allah, da kuma yaɗa Musulunci, a duk duniya, wanda wannan zai kawo ƙarshen mulkin mallakar maguzawan Turai in sha Allah. Wannan shi ya sa babu yadda za a yi wannan shiri ya zama karɓaɓɓen abu ga Musulmin kirki waɗanda suka san abin da suke yi.

A taƙaice dai wannan shiri na ƙayyade iyali na da illoli iri-iri da haɗari iri-iri, kamar dai yadda aka yi bayani. Saboda haka ne ya zama wajibi ga Musulmi su tashi tsaye su yaƙe shi ta kowace hanya.

---

[1] **Daga cikin The American Enterprise ta watan Mayu zuwa Yuni, shafi na 22.**

## BABI NA SHIDA
## MATSAYIN ƘAYYADE IYALI A MUSULUNCI

Daga bayanin da aka yi a babin da ya gabata, za a fahimci cewa, shirin ƙayyade iyali ba ƙaramin sharri ba ne, haka nan kuma illolinsa ba kaɗan ba ne, ga duk al'ummar da ta saka kanta ciki, ko kuma aka saka ta. Haka kuma babu wata lalurar da za ta sa a yarda da shi, ballantana ma har a aiwatar da shi. Saboda haka ne babu yadda za a yi Musulunci ya yarda da irin wannan abu mai cutar da al'umma, balle ma ya halatta shi. Cutarwar da wannan shiri yake da shi, da irin illolinsa da kuma haɗarinsa, su kaɗai, sun isa su tabbatar da cewa Musulunci bai yarda kuma ba zai taɓa yaraf da mummunan shiri irin wannan ba.

Bayan wannan ma, shi shirin ƙayyade iyali ya ci karo da ƙa'idojin Musulunci ta hanyoyi da dama, kuma saboda haka Musulunci bai yarda da shi ba.

**Babbar Manufar Aure:**

Shirin ƙayyade iyali ya ci karo da babbar manufar aure, a Musulunci, domin kuwa babbar manufar tasa ita ce samun zuriya ta gari. Akwai nassoshin Alƙur'ani da Hadisai waɗanda suka nuna haka. Ga dai wasu daga cikinsu tare da bayanan da malamai suka yi a kansu:

(a) Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul Baƙara, aya ta 187 ya ce:

﴿... فَٱلۡـَٔـٰنَ بَـٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡ...﴾

*"...to yanzu sai ku sadu da su (mata ta hanyar jima'i), kuma ku nemi abin da Allah ya ƙaddara muku...".*

Zamakhshari a cikin littafinsa na tafsiri Al-Kashshaf, a game da wannan ayar ya ce: "Ma'anar 'ku nemi abin da Allah ya ƙaddara muku', ita ce: Ku nemi abin da Allah ya raba muku, ya kuma tabbatar a cikin Lauhul Mahafuzu, na 'ya'ya ta hanyar jima'i. Wato dai kada ku yi jima'i saboda biyan buƙatar sha'awa

kaɗai, amma dai sai saboda neman abin da ya sa aka shar'anta aure saboda shi, wato dai 'ya'ya.[1]

(b) A cikin Suratul Baƙara aya ta 222 zuwa ta 223 kuma Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ. نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُواْ حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ وَقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُمْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَاقُوهُ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ﴾

*"To idan suka yi tsarki, sai ku zaike musu (wato ku sadu da su) ta inda Allah ya umarce ku. Haƙiƙa Allah yana son masu tuba, kuma yana son masu tsarki. Matanku gonakinku ne, saboda haka sai ku zo wa gonakinku ta inda kuka so, kuma ku gabatar wa kanku (wani abin alheri). Ku ji tsoron Allah, kuma ku sani cewa ku masu gamuwa da Shi ne. Kuma ka yi wa muminai albishir (da kyakkyawan sakamako)."*

A game da wanann aya, Muhammad Sayyid Ɗanɗawi a cikin littafinsa al-Tafsirul Wasiɗi ya ce: "Wato dai abin nufi shi ne mutum ya sadu da matarsa guri da ya dace, a bisa ɗabi'a, a yi irin wannan saduwa ta jima'i, wato farji, domin kuwa shi ne gurin shuka da kuma samun 'ya'ya."

Sannan ya ce: "Ma'anar 'matanku gonakinku ne… wato wajen shuka 'ya'ya waɗanda Allah ya tanaje su saboda hakan, kamar dai yadda ya tanaji gona saboda a yi shuka a cikinta. Wannan jumla mai girma, ta nuna cewa babbar manufar aure, ba komai ba ce illa (haihuwar) 'ya'ya."[2]

Dakta Abdul-Aziz ibn Dardir, a cikin littafinsa Tahdidun-Nasal Aw Tanzimuhu kuma ya ce: "Sakamakon da ake kwaɗayin (samu) daga yin jima'i shi neɗa, kuma ba wani abu ne ya sa Allah Maɗaukaki Sarki ya hana a yi jima'i da mace a lokacin da take

---

[1] Tafsirul Kashshaf na Zamakhshari, juzu'i na farko, shafi na 338, bugun maɗaba'ar Mustafa Al-Babil al-Halabi, Alƙahira, shekarar 1392, ta Hijira (1972 miladiyya).

[2] At-Tafsirul Wasiɗ an Muhammad Sayyid Ɗanɗari juzu'i na 1, shafi na 656, bugun maɗaba'ar As-Sa'ada, Alƙahira, shekara ta 1397 (BH) 1977 miladiyya.

yin haila ba, sai saboda cewa gurin (da ake samun ɗa, wato mahaifa) a wannan halin ba a shirye yake ya ba da sakamako ba.

Saboda haka, da dai hikimar da ta sa ake yin jima'i ita ce a biya buƙatar sha'awar kawai, da kuwa an halatta yin hakan a lokacin yin haila, domin kuwa biyan buƙatar sha'awa, a wannan hali abu ne mai yiwuwa."[1]

Rashid Rida kua a cikin Tafsirul Manar a game da inda Allah ya ce: "Kuma ku gabatar wa kanku (wani abu na alheri)." Ya ce: "To umurni cewa a gabatar wa kai (wani abu na alheri), ya ƙunshi umurnin cewa a zaɓi mata mai nuna soyayya mai yawan haihuwa wadda za ta taimaka wa mutum wajen tarbiyyar 'ya'yansa, saboda kyakkyawan halinta da kuma aikinta, kamar dai yadda mutum zai zaɓi ya yi noma a managarciyar gona wadda ake fatan samun kyakkyawan amfani daga gare ta. Haka kuma ya ƙunshi umurnin cewa a kyautata tarbiyyar ɗa a kuma koya masa kyakkyawan ladabi. (Da kuma Allah ya ce, "Ku ji tsoron Allah", to abin da za a ji tsoron Allah a kansa shi ne; kada a raba mace da cewa ita gona ce, ta wajen tozarta abin da akan samu 'ya'ya ta hanyarsa (wato maniyyi), a lokacin haila (wato kada ma a yi jima'in domin kada a zubar da maniyyin a banza); ko kuma a sa shi a inda ba gurin noma ba (wato ba a farji ba). Haka kuma kada a zaɓi mace mai mummunar tarbiyya (a wajen aure);kada kuma a yi sakacin yi wa 'ya'ya tarbiyya."[2]

Bayan haka kuma, Annabi (S.A.W) ya yi umurni da a yawaita haihuwa a cikin hadisai da dama, domin kuwa yin haka shi zai ba wa al'ummar Musulmi ƙarfin kare kanta da kuma dogara da kanta, wanda ta haka ɗin ne kuma za a kare Musulunci.

An ruwaito daga Anas Allah ya ƙara masa yarda cewa Manzon Allah (S.A.W) ya kasance yana yin umurni da a yi aure, yana kuma yin hani a zauna ba aure, (ko da) saboda yin ibada ne, hanin kuma mai tsanani, kuma yakan ce: "Ku auri mata masu nuna soyayya, kuma masu yawna haihuwa, domin kuwa haƙƙan

[1] Daga littafin Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu na Dakta Abdul-Aziz ibnud Dardir (bugun maɗaba'ar Maktabatul Kur'an, Alƙahiri).

[2] **Daga Tafsirul Manar na Rashid Rida, juzu'i na 2, shafi na 288.**

ni zan yi wa Annabawa taƙama da yawanku, ranar tashin Alƙiyama."[1]

Haka mutum ya zo wajen Annabi (S.A.W) ya ce, "Haƙiƙa na sami wata mace kyakkyawa mai asali, sai dai kuma ba ta haihuwa, shin kuwa na aure ta? Sai ya ce: 'A'a." Sannan (mutumin) ya sake dawowa karo na biyu, sai kuma Annabi (S.A.W) ya hana shi (auren nata). Sannan ya sake zuwa a karo na uku, sai Annabi (S.A.W) ya ce: "Ku auri mata masu nuna soyayya, masu yawan haihuwa, domin kuwa haƙiƙa ni zan yi wa (sauran) al'ummu taƙama da yawanku, ranar tashin Alƙiyama." [2]

Haka kuma Ibnu Hibban ya ruwaito cewa, Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Baƙar mace (mummuna) wadda ke haihuwa ta fi kyakkyawar mace wadda ba ta haihuwa".

Wannan ya nuna ke nan cewa neman (haihuwar) 'ya'ya ya fi biyan buƙatar sha'awar jima'i muhimmanci (da kuma lada) domin kuwa idan da biyan buƙatar ne ya fi, da kuwa an fifita kyakkyawar mace, saboda kuwa ita ce za ta fi mummuna biyan irin wannan buƙata.[3]

Kuma a yayin da Musulunci ke ƙarfafa wa duk wanda ke da halin yin aure guiwar yin hakan, da kuma neman matasa za su yi aure da wuri, domin a sami zuriya ta gari, a kuma kare kai daga aikata zina, sai ga shi masu shirin ƙayyade iyali na kiran matasa da su jinkirta yin aure. Wannan kuwa wata hanya ce ta ƙayyade iyali, domin kuwa in ba a yi aure da wuri ba, ba za a fara samun 'ya'ya da wuri ba, wanda wannan kuwa zai sa yaran da za a haifa su ragu. Wannan dai ya saɓa wa Musulunci, musamman ma dai da yake wannan yakan jawo afkawa cikin aikata zina.

A wani hadisi da Bukhari ya ruwaito daga Abdullahi ɗan Mas'ud, Allah ya ƙara masa yarda ya ce: "Mun kasance muna tare da Annabi (S.A.W), alhali muna samari, ba mu da komai. Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Ya ku jama'ar samari! Duk wanda

---

**[1] Ahmad ne ya ruwaito shi.**
**[2] Ahmad ne ya ruwaito shi.**
**[3] Daga Legal Needs and Objectives of Marriage Under Islamic Law na Ibrahim Ahmad Aliyu.**

ya sami abin da zai yi aure da shi, to ya yi auren, domin kuwa (auren) shi ne ya fi sa wa a kau da ido (daga matan da ba na mutum ba), kuma ya fi kiyaye farji (daga zina). Amma wanda bai sami iko ba, to sai ya yi Azumi, domin kuwa shi (kamar fiɗiya ce a gare shi".

**Matsayin 'Ya'ya:**

A yayin da malaman ƙayyade iyali ke ganin cewa 'ya'ya wata masifa ce da matsantawa ga iyayensu, shi Musulunci yana ɗaukar su ne a matsayin wata kyauta daga Allah, ga bayinSa, saboda kyautatawa da kuma girmamawa a gare su. Kuma sanannen abu ne cewa, Allah ba ya yin kyautar abin da yake sharri ne. Allah yakan yi kyauta ne da abin da yake alheri ne. Saboda haka idan da 'ya'ya wani sharri ne, wanda ke haddasa talauci, to da kuwa Allah bai kira su "kyauta" ba, haka kuma da bai saka wa wasu daga cikin bayinSa da suka tsarkake bauta a gare Shi da samun 'ya'ya ba.

Wannan shi ya sa za mu ga cewa, a lokacin da Annabi Ibrahim (A.S) ya ƙaurace wa kafircin da mahaifinsa da kuma sauran mutanensa ke yi, sai Allah ya yi masa sakamako da 'ya'ya na gari salihai. A game da hakan ne Allah Maɗaukaki ya ce:

﴿فَلَمَّا ٱعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا﴾

*"To a yayin da ya ƙaurace musu da kuma abin da suke bautawa wanda ba Allah ba, sai muka ba shi 'kyautar' Ishaƙ da Yaƙub. Kowannensu mun sanya shi (ya zama Annabi)."* [1]

Abus-Sa'ud, a cikin tafsirinsa a game da wannan aya, ya ce: "Wataƙila an jeranta (ba da) kyautar tasu ne (wato su Ishaƙ da Yaƙub ga Annabi Ibrahim) da kuma ƙauracewarsa (da ya yi wa mutanen nasa), domin a bayyana irin cikakken girman ni'imar da Allah Maɗaukaki ya ba shi, maimakon waɗanda ya ƙaurace wa daga cikin iyalinsa da danginsa, saboda kuwa su biyun nan su ne

[1] Suratu Maryam, aya ta 49.

tushen Annabawa. Suna da ’ya’ya da jikoki masu matuƙar daraja, kuma masu yawan gaske.” [1]

A game da wannan bayani kuma Dakta Abdul-Aziz ibn Dardir ya ce: “Daga nan ne za mu san cewa, ’ya’ya da jikoki masu yawa, na daga cikin mafi girman ni’imomin Allah Maɗaukaki, waɗanda ya y wa bayinsa. Saboda haka sai mu gaya wa masu kiran a ƙayyade iyali a ƙaranta haihuwa. “Ku lura da wannan ayar, da ita da maganganun malaman tafsiri, saboda ku san cewa wannan kira da kuke yi ya ci karo da nufin Allah, haka kuma ƙin karɓar ni’imarsa ne da kuma kyautarsa.” [2]

A wata ayar kuma Allah Maɗaukakin Sarki cewa ya yi:

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضِ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَاثاً وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ﴿49﴾ أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَاناً وَإِنَاثاً وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيماً إِنَّهُ عَلِيمٌ قَدِيرٌ﴿50﴾

*“Mulkin sammai da ƙasa na Allah ne, yana halittar abin da ya ga dama. Yakan ba wa wanda ya ga dama kyautar (‘ya’ya) mata, kuma yakan ba wa wanda ya ga dama kyautar (‘ya’ya) maza. Ko kuma ya haɗa musu maza da mata, kuma ya sa wanda ya ga dama ya zama bakarara (wanda ba ya haihuwa). Haƙiƙa shi Masanin gaske ne Mai iko da gaske.”* [3]

Ibn Dardir a game da abin da wannan ayar ke nunawa, ya ce: “Mu kuma muna yin kira ga masu kira zuwa ga shirin, wato shirin ‘tsara iyali’, cewa su lura da wannan nassi da kyau, domin su bar abin da ke cikin kawunansu (na tunanin tsara iyali). Domin kuwa ko da mun sallama musu (a kan) wannan (ra’ayi nasu), to kuwa ba za su iya yin tsarin na adalci ba, wanda zai biya buƙatar kowa da kowa.

“Wani ma daga cikinsu har wata rana ya rubuta cewa, ya wajaba a yi wa wanda ya yi ƙari a kan ’ya’ya uku aƙuba, ta wajen

---

[1] Daga littafin Irshadul Aƙlis Sallau ila Mazayal Kur’anil Karim na Abus Sa’ud, ɗab’in Daru Ihya’it Turasil Arabi Beirut, shafi na 269, juzu’i na 5.

[2] Tahdidun Nasa aw Tanzimuh na Dakta Abdul-Aziz ibn Dardir, shafi na 28.

[3] **Suratush Shura, aya ta 49.**

hana wa duk ’ya’yan da ya haifa, (bayan na ukun, wato) na huɗu da wanda duk ya zo bayansa, kulawa da lafiyarsa da sauran abubuwan da akan yi saboda jin daɗin jama’a, har ma da ilimi; da dai maganganun banza irin waɗannan. Mu muna gaya wa mai irin wannan kira cewa, “Ka sa kanka matsayin mahaliccin duniya, kuma ka raba mana baiwa da adalci. To shin (idan za ka ba wa mutane ’ya’ya), za ka ba wani ’ya’ya uku ne dukkaninsu maza ko kuma dukkaninsu mata? Ko kuma kowa za ka ba shi biyu ne maza ɗaya mace? Ko kuma dai ɗaya namiji biyu kuma mata? Ba dai zai yiwu a yi fiye da hakan ba. Idan ka ba kowa (’ya’ya) maza uku, to bayan (misalin shekara ashirin, sai mu zama muna da rundunar ’ya’ya maza, waɗanda ba su da mata (waɗanda za su aura).

A cikin wannan kuwa, akwai babbar ɓarna, idan kuma ka ba kowa ’ya’ya mata, to sai bayan shekara ashirin mu zama muna da matan da ke zaune ba su da mazanda za su aure su. Akwai babbar cutarwa kuwa a cikin wannan, idan kuma ka ba wasu ’ya’ya maza, waɗansu kuma mata, to sai mu ce maka, ‘mene ne laifin uban ’ya’ya mata, domin kuwa, bayan shekara ashirin, zai zama cewa babu ’ya’ya a gidansa, amma gidan uban ’ya’ya maza ya zama ya cika maƙil da ’ya’ya maza da mata. To ina adalci ke nan a wajen wannan rabo?

“Idan kuma ka ba kowa ’ya’ya maza biyu da mace ɗaya, to sai bayan shekara ashirin, yawan maza ya ninka na mata. To (idan haka ta faru), yaya ke nan za ka yi a game da matsalar aure? Shin za ka aurar da kowace mace ne ga maza biyu? Idan kuma ya zama cewa kowa na da ’ya’ya mata biyu da namiji ɗaya, to bayan shekaru ashirin, sai yawan mata ya ninka na maza. Ina zaton, a irin wannan hali, za ka ce, sai kowane namiji ya auri mata biyu. To abin da ya saɓa wa manufarka ta tsarin iyali, sai ya afku, domin kuwa a irin wannan hali zai zama cewa, haƙƙin kowace mace ce ta haifi ’ya’ya uku, sai kuma abin ya ninka ke nan, domin zai zama cewa kowane namiji na da ’ya’ya shida ke nan, a maimakon uku.

Sannan kuma sai mu ma mu ce wa wanda ya sa kansa a matsayin mahaliccin duniya, sai ya tsara al’amarin mutane ke nan,

a maimakon mahaliccin nasu. Haƙiƙa mu mun san iyalai da yawa waɗanda ke cikin matuƙar buƙatar wanda zai ɗebe musu kewa, saboda haka sai ka ba su ɗa guda ɗaya, namiji ko mace, daga rabonka. Shin yanzu barinsu ba ɗa, bai saɓa daidaituwa a tsakanin mutane ba (saboda haka ba wanda ya fi wani).” [1]

Baidawi kuwa a cikin tafsirinsa cewa ya yi: “Wataƙila gabatar da mata da aka yi (a cikin ayar) saboda su suka fi yawa, domin a nuna (cewa lallai ana son a) yawaita ’ya’ya ne.” [2]

Haka nan kuma Allah ya tabbatar mana da cewa ’ya’ya wata ni’ima ce ta Allah, wadda a kan nema ta hanyar yi wa Allah ɗa’a da kuma istigfari. Wannan ma shi ne dalilin da ya sa a lokacin da mutanen Annabi Nuhu (A.S) suka saɓa masa, sai Allah ya saukar musu da bala’in fari da kuma rashin haihuwa, hartsawonshekaru arba’in. To shi ne shi Annabi Nuhu (A.S) ya jawo hankalinsu, ya yi musu nasiha cewa su yi istigfari, domin Allah ya ba su dukiya mai yawa da kuma ’ya’ya masu yawa (saboda istigfarin). A game da haka ne Allah Maɗaukakin Sarki ke ba mu labari a cikin Suratu Nuh, aya ta 10 – 12 inda yake cewa:

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّاراً﴿10﴾ يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَاراً﴿11﴾ وَيُمْدِدْكُمْ بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَاراً﴿12﴾

*“Sai na ce, ku nemi (Ubangijinku) gafara, domin kuwa Shi ya kasance mai yawan gafara ne. (Sai) ya aiko muku da mamakon ruwa daga sama. Kuma ya wadata ku da dukiya da kuma ’ya’ya, kuma ya sanya muku gonaki, ya kuma sanya muku ƙoramu.”*

Haka kuma an ruwaito cewa wani mutum ya kai kukan fari zuwa ga Alhassan, sai ya umurce shi da ya yi wa Allah istigfari. Wani kuma ya yi masa kukan talauci da ƙarancin ’ya’ya. Sai duk ya umurce su da yin istigfari.[3]

---

[1] **Daga Tahidun Nasa Aw Tanzimuhu na Dakta Abdul-Aziz ibn Dardir, shafi na 30–31**

[2] Daga Anwarul Tanzil wa Asrarul Ta’awil na Baidawi, ɗab’in Darul Jil, Beirut, shafi na 645.

[3] **Daga Tahdidun Nasa aw Tanzimuhu na Ibnud Dardir, shafi na 38.**

Ibnud Dardir ya ce: “Idan dai har ’ya’ya sun zama cewa wata ni’ima ce da ake nema, ta hanyar yi wa Allah ɗa’a da kuma yi masa istigfari, to kuwa ba makawa su kasance wani alheri ne.” [1]

Haƙiƙa kuma Alƙur’ani ya nuna mana cewa yawan jama’a na ɗaya daga cikin ni’imomin da Allah Maɗaukaki ya yi wa mutane. Annabi Shu’aibu (A.S) a cikin Suratul A’araf aya ta 86 a inda ya ce:

﴿... وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ كُنتُمۡ قَلِيلاً فَكَثَّرَكُمۡ...﴾

*“Kuma tuna yayin da kuka kasance ’yan kaɗan, sai ya yawaita ku.”*

Bayan kasancewar ’ya’ya wata kyauta ce ta Allah, kuma wata ni’ima ta Allah kuma tushe ne na ƙarfin al’umma, to haka ma wata hanya ce ta samun tsira a Lahira, domin kuwa ɗaukar nauyinsu da kula da su da kuma yi musu tarbiyya ta gari, ba su da sakamako sai Aljanna. Haka kuma ɗaukar nauyinsu wani nau’i ne na jihadi. Yin ɗawainiya da ’ya’ya ma wani abu ne da ke kankare zunubin mutum. Haka ma dai yin haƙuri saboda rasuwar ɗayansu abu ne mai matuƙar lada, wanda kuma zai tserar da mutum a Lahira. Haka ma dai an tabbatar cewa duk wanda ya rasu ya bar ɗa na-gari, aikinsa na alheri ba zai yanke ba. Akwai dai hadisai da dama waɗanda suka tabbatar da duk waɗannan abubuwa. Ga wasu daga cikinsu:

1. Muslim ya rawaito daga Abu Huraira (R.A) cewa, Manzon Allah (S.A.W) ya ce: “Dinarin da ka kashe (a wajen jihadi ko kuma wani aikin ɗa’a) fi sabilillahi, da dinarin da ka kashe a wajen (’yanta) bawa, da dinarin da ka ba mabuƙaci sadaka, da dinarin da ka kashe wa iyalinka, wanda duk ya fi girman lada, shi ne wanda ka kashe wa iyalinka.”
2. Bukhari da Muslim sun ruwaito daga Abu Mas’ud al-Badari (R.A) daga Annabi (S.A.W) ya ce: “Idan mutum ya ciyar, ciyarwar da yake neman ladanta, to sadaka ce a gare shi.”
3. Muslim ya ruwaito daga Anas ɗan Malik (R.A) cewa Manzon Allah (S.A.W) ya ce: “Wanda ya ɗauki nauyin (ko da) mata biyu ne, har suka balaga, zai zo ranar Alƙiyama,

[1] **Daga Tahdidun Nasa aw Tanzimuhu na Ibnud Dardir, shafi na 38.**

alhali ni da shi kamar wadannan biyun" kuma ya hade 'yan yatsunsa (guda biyu)."

4. Humaidi ya ruwaito daga Abu Sa'id daga Annabi (S.A.W) ya ce: "Wanda ke da (ko da) 'ya'ya mata uku ko 'yan'uwa mata uku, ko 'ya'ya mata biyu, ko kuma 'yan'uwa mata biyu, sannan sai ya kyautata zama da su ya yi hakuri a game da su kuma ya ji tsoron Allah (game da su), to zai shiga Aljanna."
5. Tirmizi ya ruwaito daga Abu Musa al-Ash'ari (R.A) cewa Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Idan dan bawa (mumini) ya mutu, sai Allah Mai girma da Daukaka ya ce wa Mala'iku, 'Kun karbi ran an bawana?' Sai su ce, 'I, sai kuma ya ce, 'Kun karbi dan itacen zuciyarsa? Sai su ce, 'I, sai kuma ya ce, 'Me bawan nawa ya ce? Sai su ce, 'Gode maka ya yi kuma ya yi istirja'i.[1] Sai ya ce, 'Ku gina wa bawan gida a cikin Aljanna, kuma ku sa masa suna 'gidan godiya'.
6. Bukhari kuma ya ruwaito daga Abu Sa'id al-Khudri (R.A) cewa, Manzon Allah (S.A.W) a wani lokaci ya ce wa mata: "Babu wata daga cikinku da 'ya'yanta uku za su mutu, face sun zama wata kariya a gare ta daga wuta." Sai wata mata ta ce: 'Ko kuma biyu?' Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Ko kuma biyu."
7. An ruwaito daga Anas dan Malik (R.A) ya ce, Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Babu wani daga cikin mutane, wanda 'ya'yansa uku wadanda ba su balaga ba, za su mutu, face Allah ya sa shi a Aljanna, saboda falalar jinkansa a gare su."
8. Muslim da As'habus Sunan sun ruwaito daga Abu Huraira cewa, Annabi (S.A.W) ya nuna cewa, idan mutum ya mutu, to duk ayyukansa sun yanke, sun kuma tsaya cik, in ban da guda uku, wanda da na gari yana cikinsu.
9. Haka kuma an ruwaito daga Abu Huraira (R.A) ya ce Annabi (S.A.W) ya ce: "Hakika za a ce wa yara (ranar tashin Alkiyama), 'Ku shiga Aljanna.' To amma sai su ce,

[1] Istirja'i shi ne mutum ya ce: "Inna lillahi wa inna ilaihi rai'un, hakika mu ga Allah muke, kuma hakika mu masu komawa ne zuwa gare shi."

(Ba za mu shiga ba), har sai iyayenmu sun shiga.' To sai a ce, 'Ku shiga Aljannar ku da iyayenku.' [1]

10. Haka kuma Abu Dawud da Ahmad da Nisa'i sun ruwaito daga Jabir ɗan Atik, cewa mutuwar shahada iri bakwai ce; ɗaya daga cikinsu dai ita ce mace ta mutu a wajen haihuwa.
11. Kuma an ruwaito daga Ka'ab ɗan Ujra cewa wata rana, Annabi (S.A.W) yana zaune tare da sahabbansa, sai suka ga wani saurayi ƙaƙƙarfa, ya yi sammako yana tafiya, sai (sahabbai) suka ce, "Kaicon wannan (mutum)! Ina ma dai wannan ƙuruciya tasa da kuma ƙarfinsa (zai yi amfani da su wajen yin jihadi) fi sabilillahi ne." To sai Annabi (S.A.W) ya ce: "Kar ku faɗi haka, domin kuwa idan yana tafiya ne (domin ya yi aiki ya sami abin masarufi) saboda kansa, wato domin ya kare kansa daga roƙo (ko bara), ya kuma wadatar da kansa (har ya zama ba ya neman buƙatarsa), daga mutane, to shi (kamar yana cikin jihadi) fi sabilillahi ne."

Idan kuma yana yin aiki ne saboda iyayensa raunana (marasa hali), ko kuma 'ya'yansa raunana (waɗanda ba su isa neman abin kansu ba), saboda ya wadata su kuma ya kare su (daga roƙon mutane), to (kamar yana jihadi ne) fi sabilillahi. Idan kuma yana yi ne saboda alfahari, da kuma gasar tara dukiya mai yawa, to yana kan hanyar shaiɗan ne. (Ɗabarani ne ya ruwaito shi).

12. Ahmad kuma ya ruwaio daga Aisha (R.A) cewa Annabi (S.A.W) ya ce: "Idan zunuban mutum suka yi yawa, sai Allah ya jarrabe shi da ɓacin ran (neman abin masarufin) iyali, saboda ya kankare masa su."
13. Haka kuma Ɗabarani da Abu Nu'aimin da Khaɗib sun ruwaito daga Abu Huraira cewa Annabi (S.A.W) ya ce: "Daga cikin zunubai akwai wasu zunuban waɗanda ba abin da ke kankare su sai wahalar neman abinci."
14. Bukhari da Muslim kuma sun ruwaito daga Sa'ad ɗan Abu Waƙƙas cewa Annabi (S.A.W) ya hana Usman ɗan Maz'un

[1] Daga Ihya'u Ulumuddin na Abu Hamid al-Gazali, juzu'i na 4, shafi na 106, ɗab'in Daruk Fikri 1395 (1975).

ya zauna ba aure sai bautar Allah kawai (wato at-Tabattul). Abu Huraira ma da shi da Ibnu Mas'ud (R.A) sun nemi su yi irin wannan abu da Usman (R.A) ya nema; su ma Annabi (S.A.W) ya hana su, kamar yadda Bukhari da Ahmad da Nisa'i suka ruwaito.

Wannan hadisi ya nuna ƙuru-ƙuru cewa, Musulunci bai yarda da duk wani abin da zai yi sanadiyyar a rage haihuwa ba, ko da kuwa ayyukan ibada ne.

A game da wannan hadisin, Ibnu Hajar a cikin Fat'hul Bari ya ce: "Hikimar da ta sa aka hana su su fiɗiye kansu (ko kuma su zauna ba aure), ita ce saboda ana so a ci gaba da yawaita 'ya'ya saboda yin jihadi da kafirai ya zarce (ya ci gaba). Idan ba domin haka ba (wato hana sun da aka yi) da kuwa yin hakan ya jawo haihuwar 'ya'ya ya yanke (ko kuma ya ragu), saboda haka sai Musulmi su yi ƙaranci kafirai kuma su yi yawa. Wannan kuwa ya saɓa wa manufar aiko Annabi Muhammad (S.A.W) da saƙon annabci." [1]

Haka nan kuma Bukhari ya ruwaito daga Anas (R.A) ya ce: "Mahaifiyata ta ce, 'Ya Manzon Allah, hadiminka (mai yi maka aikace-aikace) Anas, ka roƙan masa Allah mana." Sai Annabi (S.A.W) ya ce, 'Ya Allah ka yawaita dukiyarsa da 'ya'yansa, kuma ka yi masa albarka a cikin abin da ka ba shi."

To da dai yawan 'ya'ya wani mugun abu ne, kamar yadda masu kira zuwa ga ƙayyade iyali ke nuna wa mutane, da Annabi (S.A.W) bai roƙar wa Anas shi ba. Saboda haka sai dai su bi wata hanyar, ta nuna wa mutane cewa wannan shiri yana da amfani ko alheri, amma ba dai ta Musulunci ba.

**Allah Ne Mai Azurtawa:**

Masu kira ga shirin ƙayyade iyali, sukan nuna cewa, babban dalilin da ya sa ya zama wajibi a ƙayyade yawan jama'a shi ne; ƙaruwar yawan jama'a ya ninninka ƙaruwar abinci, kamar dai yadda shaiɗanin nasu wato Maltus ya gaya musu (ko da yake tuni

---

[1] Daga Fat'hul Bari na Ibnu Hajar, juzu'i na 19 shafi na 142, Ɗab'in Sharikatuɗ Ɗiba'a al-Fanniyya al-Muttahida, Alƙahira 1398 (1978).

ma dai kafirai 'yan'uwansa su kansu suka ƙaryata shi). Dalilin wannan ra'ayi shi ne mantawa ko kuma rashin sanin cewa Allah ne mai azurtawa, amma ba wani ba.

Saboda haka wannan shiri na ƙayyade iyali ta wannan fuska ya ci karo da tsarin Musulunci. Saboda kuwa a tsarin Musulunci wajibi ne Musulmi ya yi imani da cewa Allah Maɗaukaki, Mabuwayi Shi ne mai rayawa kuma mai kashewa, haka kuma Shi ne mai azurta kowa. Saboda haka, duk wani abin da kowace irin halitta ke buƙata a rayuwarta, yana hannun Allah; kuma sai da ikonsa da kuma ganin damarsa da yardarsa za ta same shi. Haka kuma duk abin da Allah ke yi har ma da ba kowane abu mai rai abin da yake buƙata, duk a tsare yake kuma a lissafe. Haka kuma Allah ya san duk abin da ya halitta filla-filla. Saboda haka ashe wawanci ne da kuma jahilci mutum ya zaci cewa Allah ba zai iya kula da halittar da ya yi ba. Akwai nassoshin Alƙur'ani mai girma masu yawan a game da wannan. Ga dai wasu daga ciki:

1. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratu Hud, aya ta 6 ya ce:

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزۡقُهَا وَيَعۡلَمُ مُسۡتَقَرَّهَا وَمُسۡتَوۡدَعَهَاۚ كُلّٞ فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ﴿6﴾

*"Babu wata dabba [1] a cikin ƙasa (da kuma bayanta) face arzikinta (wato abin masarufinta) na ga Allah…".*

Imam Razi a cikin littafinsa, At-Tafsirul Kabir ya ruwaito cewa, a lokacin da aka saukar wa Annabi Musa (A.S) da wahayi, sai kuma zuciyarsa ta ta'allaƙa da halin da iyalinsa ke ciki (wato yana ta tunani a game da hakan). To sai Allah Maɗaukakin Sarki ya umurce shi da ya bugi wani falalen dutse da sandarsa. (Da ya yi haka) sai dutsen ya tsage sai wani dutsen na biyu ya fito daga ciki. Sannnan ya buga sandarsa a kansa, sai wani dutsen na uku ya fito. Sannan sai ya buge shi da sandarsa, sai ya tsage, sai wata tsutsa ta fito daga ciki, alhali a bakinta akwai abinci. Sai Annabi Musa (A.S) ya j tsutsar na cewa; "Tsarki ya tabbata ga wanda ke

[1] Dabba kalma ce ta Larabci wadda ma'anarta ita ce: "Duk wani mai rai, namiji ko mace, mai hankali ko mara hankali." Duk malaman tafsirin Alƙur'ani sun haɗau a kan cewa, abin da ake nufi ke nan a game da wannan kalma, a cikin wannan aya.

gani na, kuma yana ji na; yana kuma sane da inda nake; yana tunawa da ni, bai kuma mantawa da ni." [1]

2. Haka kuma a cikin Suratul Ankabut, aya ta 60, Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٍ لاَّ تَحْمِلُ رِزْقَهَا ٱللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ﴿60﴾

*"Sau da yawa dabbar da ba ta ɗauke da arzikinta, Allah ke azurta ta, da kuma ku…."*

A cikin waɗannan ayoyi guda biyu, da wasu masu zuwa nan gaba kaɗan, Allah Maɗaukakin Sarki ya yi amfani da kalmar "arziki" a maimakon abinci. Saboda haka abin bai taƙaita a kan abinci kaɗai ba; a maimakon haka ya haɗa da abinci, da tufafi da gurin zama da duk wata buƙata ta mutum. "Saboda haka lamuncewar (da) Ubangiji (ya yi na ba da kowane mai rai 'arzikinsa') bai taƙaita a kan abinci kawai ba. Amma ya ƙunshi gaba ɗayan buƙatun duk wani abu mai rai a bayan ƙasa."[2]

3. Haka kuma a cikin Suratul Hijir aya ta 19 zuwa ta 21, Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

وَٱلأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِىَ وَأَنْبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ﴿19﴾ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ﴿20﴾ وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلاَّ عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ إِلاَّ بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ﴿21﴾

*"Kuma ƙasa mun miƙe ta (mun shimfiɗa ta), kuma mun jefa duwatsu a cikinta; kuma mun tsiro da kowane abu da ake aunawa a cikinta. Kuma muka sanya muku abubuwan rayuwa da ku da waɗanda ba ku kuke ciyar da su ba a cikinta. Kuma babu wani*

[1] Daga At-Tafsirul Kabir na Imam Razi, juzu'i na 5 shafi na 193, ɗab'in Darul Fikri 1401 (1981).

[2] Daga cikin Al-Manzurul Islamiy Limushkitil Giza'i wa Tahdidin Nasai na Dakta Hilmi Abdul-Mun'im Sabir, shafi na 86.

*abu face taskokinsa na wurinmu, amma kuma ba mu saukar da shi sai da sananne (kuma ƙayyadajje) gwargwado."*

4. Haka kuma a cikin Suratu Fussilat, aya ta 8 zuw ta 10, Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

قُلْ أَإِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِٱلَّذِى خَلَقَ ٱلأَرْضَ فِى يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُ أَندَاداً ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلْعَالَمِينَ ﴿9﴾ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِىَ مِن فَوْقِهَا وَبَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقْوَاتَهَا فِيٓ أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَآءً لِّلسَّآئِلِينَ﴿10﴾

*"Ka ce yanzu ku kafircewa da wanda ya halicci ƙasa a cikin kwana biyu za ku yi, kuma ku sanya masa abokan tarayya. Wannan (mai yin halittar) shi ne Ubangijin talikai, kuma ya yi albarka a cikinta, ya kuma ƙaddara abincinta a cikinta, a cikin kwanaki huɗu daidai wadaida, ga masu tambaya (a game da hakan)."*

Dakta Hilmi da yake yin bayani a game da wannan ayar cewa ya yi: "To wannan aya mai girma tana yin nuni ne zuwa ga cewa ƙasa dai cike take da alheri iri-iri da kuma abinci iri-iri, waɗanda za su ishi duk wani mai rai a kanta. Da kuma cewa an sa wa waɗannan kayan abinci albarka muddin dai ana raye a bayan ƙasa, har dai Allah ya naɗe ƙasa." [1]

5. A aya ta 22 zuwa 23, a cikin Suratuz Zariyat, kuma Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ﴿22﴾ فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلأَرْضِ إِنَّهُ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ﴿23﴾

*"Kuma a cikin sama arzikinku yake (fitowa) da kuma abin da ake yi muku alƙawari. To na rantse da Ubangijin sama da ƙasa, haƙiƙa shi (abin da ake alƙawarta muku) lallai gaskiya ne, kamar yadda kuke yin magana."*

A nan Allah ya yi rantsuwa ne domin ya ƙara tabbatar mana da cewa al'amarin abinci yana hannunsa ne. Haka kuma duk wani

[1] Daga cikin littafin Al-Manzurul Islamiy Li Mushkilatil Giza'i na Dakta Hilmi Abdul-Mun'im Sabir, shafi na 28.

abin da ya yi wa bayinsa alƙawari, to kuwa yana nan a rubuce ba zai canza ba, wato ba zai ƙaru ba, haka kuma ba zai ragu ba. Saboda haka mutum ya ji cewa Allah ba zai iya ciyar da mutanen duniya ba, wai saboda suna ta ƙaruwa, wannan ƙaryata Allah ne.

Wannan ma shi ya sa Alhassan ya ce: “Na sami labarin cewa Annabi (S.A.W) ya ce: “Allah ya tsine wa wasu mutane, Ubangijinsu ya rantse musu da kansa, sannan ba su gasgata shi ba.” Sannan ya karanta wannan aya (wato aya ta 23 Suratuz Zariyat).

Wannan kuma shi ya sa a wani hadisin da aka ruwaito daga Abu Sa’idil Khudri (R.A), Annabi (S.A.W) ya ce: “Da dai a ce ɗayanku zai guje wa arzikinsa, lallai kuwa da sai ya bi shi kamar yadda mutuwa ke biye da shi.”

Haka kuma a cikin Sunan na Ibnu Majah, an ruwaito daga Habba da kuma Sawa’u ’ya’yan Khalid ya ce: “Mun shiga wurin Annabi (S.A.W) alhali yana yin wani abu, saboda haka sai muka taimake shi a kansa, sai ya ce (mana), ‘Kada ku fitar da rai daga arziki matuƙar dai kuna motsi, (wato kuna da rai), domin kuwa mutum uwarsa kan haife shi tik, ba tufafi a jikinsa, sannan kuma Allah ya azurta shi.”

6. A cikin Suratuz Zukhruf, aya ta 32, Allah Maɗaukaki ya ce:

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَّعِيشَتَهُمْ فِي ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضاً سُخْرِيّاً وَرَحْمَةُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ﴿32﴾

*“Shin ko su ne suke raba rahamar Ubangijinku? Mu ne fa muka raba (musu) abincinsa a tsakaninsu, a rayuwar duniya, kuma muka ɗaukaka sashensu a kan wani sashe a wajen darajoji, domin sashensu ya riƙi wani sashe (ya zama) abin horewa (a gare shi, domin ya yi masa aiki). Kuma rahamar Ubangijinka ta fi duk wani abu da suke tarawa.”*

Saboda haka malaman shirin ƙayyade iyali da magoya bayan shirin, sai su san cewa Allah ne ke ba da abinci, Shi ne kuma (Shi da kansa) yake raba shi (amma ba wai Maltus da masu goyon bayansa

ko kuma Amerika ba)! Saboda haka idan dai ba an so ƙeta da zalunci da mulkin mallaka ba, abinci kuwa (da sauran abubuwan masarufi) sai sun wadaci kowa da kowa a duniya. Saboda haka ashe ƙarancin abinci da kuma talaucin da ƙasashen da ba su ci gaba ba ke ta fama da su, sakamakon zaluncin ƙasashen da suka ci gaba ne, amma ba wai yawan jama'a ba. Wannan ma abin da da yawan 'yan ƙasashen da suka ci gaba ɗin suka bayyana ke nan. Alal misali, ministan aikin gona na Amerika (na wancan lokacin), a shekarar 1950 ya tabbatar da cewa an lalata ton miliyan ɗaya da 225,000 na dankali wai saboda kada farashinsa ya sauko. Kai ka ji mugunta! Haka kuma ya yi umarni da a rage girman ƙasar da ake noma alkama da misalin kashi 17 cikin 100 inda ake noma shinkafa kuma aka rage girmansa da misalin kashi 20 cikin 100.

Sannan kuma Majalisar Dokoki ta Amerika mai magana da yawun jama'ar Amerika, a shekarar 1974 ta zartar da a rage noman alkama da kashi 20 cikin 100, wai saboda kiyaye farashinta (kada ya yi ƙasa).[1] Sau da yawa ma sukan zubar da miliyoyin ton na kayan abinci, ko kuma su shirya manomi cewa kada ya noma gonarsa, ko wani ɓangare kuma su biya shi abin da aka ƙiyasta zai samu inda ya noma wurin.

Haka kuma a shekarar 1980 an ɓoye hatsin da yawansa ya kai ton miliyan 125 a rumbunan Amerika. Wannan hatsin ya fi ƙarfin cin mutanen Amerika nesa ba kusa ba, amma duk da haka sun ƙi su fito da shi domin a wadata duniya da abinci. Wannan ma ma iya cewa yana ɗaya daga cikin dalilan da ya sa tsohon shugaban ƙungiyar abinci da aikin gona (ta duniya) G.D. Castro yake cewa: "Haƙiƙa matsalar duniya ita ce matsalar rabo, amma ba wai matsalar talauci ba (domin kuwa babu shi). Haƙiƙa ƙasashen da suka ci gaba sun zama masu haɗama. Saboda haka ne ƙasa kamar Amerika wadda yawan jama'arta bai wuce kashi 6 cikin 100 na mutanen duniya ba, amma duk da haka tana handame kashi 40 cikin 100 na amfanin da ake samu a duniya. Ban da ma wannan ta handame fiye da rabin man

[1] Daga littafin Kam Minal Bashr Satuɗ'imul Ardu wanda aka tsakuro a cikin littafin al-Manzurul Islamiy li Mushkilatil Giza'i, shafi na 73.

fetur, da roba da ƙarfe da kuma sauran ma'adinai waɗanda ake samu a duniya, a shekarar 1950." [1]

Sannan kuma an gano cewa ƙaramin yaro ɗan Amerika yakan ci abincin da ya ninka wanda ƙaramin yaro a Indiya ke ci sau hamsin. Haka kuma man da motar mutum ɗaya ta shiga da ɗan arewacin Amerika ke ƙonawa ya ninka wanda motar ɗan Indiya ɗaya ke ƙonawa har sau 160.[2]

Sannan kuma an ƙiyasta cewa abin da Amerika ke kashewa wajen farfagandar ƙarya a duniya, ya kai kimanin Dalar Amerika miliyan 20,000, alhali kuwa yara (kai har ma da manya) masu ɗimbin yawa a duniya, suna ta fama da ciwon rashin abinci mai gina jiki. An kuma tabbatar da cewa abin da za a taimaka wa waɗannan bayin Allah a cece su daga wannan cuta, duk bai fi Dala miliyan 2000 ba kacal.[3]

Da yake Musulunci ya wajabta cewa tilas ne kowane Musulmi ya yi imani da cewa Allah ne kaɗai mai azurtawa, shi ya sa ya zama haramun (ko ma in ce rashin imani), Musulmi ya hana haihuwa wai domin tsoron talauci. Yin hakan dai ya zo daidai da kashe 'ya'yan da Larabawa ke yi a zamanin tsohuwar jahiliyyarsu, saboda tsoron talauci, wanda kuma Allah Maɗaukakin Sarki a cikin ayoyin Alƙur'ani mai girma da dama ya hana a yi. Alal misali a cikin Suratul An'am aya ta 151, Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿...وَلاَ تَقْتُلُوَاْ أَوْلاَدَكُم مِّنْ إمْلاَقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ...﴾

*"Kada ku kashe 'ya'yanku saboda talauci. Mu ne muke azurta ku da kuma su…".*

Haka kuma a cikin Suratul Isra'i, aya ta 31 ya ce:

وَلاَ تَقْتُلُوَاْ أَوْلادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلاقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُم إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْءاً كَبِيراً﴿31﴾

*"Kada ku kashe 'ya'yanku saboda tsoron talauci. Mu ne muke azurta su da kuma ku. Haƙiƙa kashe su babban zunubi ne."*

---

[1] Daga littafin "Alamun Ja'i'un wanda aka tsakuro a cikin littafin Al-Manzurul Islamiy li Mushkilatil Giza'i shafi na 78.

[2] **Daga Al-Manzurul Islamiy li Mushkilatil Giza'i shafi na 76.**

[3] **Daga cikin Mujallar UNESCO ta 168, shafi na 17.**

A cikin aya ta farko, Allah ya hana masu yin wannan aika-aika, saboda ana cikin talauci. A aya ta biyu kuwa ya hana yin haka ne saboda ana jin tsoron talauci, wanda ma bai riga ya afku ba. Dalili kuwa shi ne cewa arzikin ’ya’ya ba a hannun iyayensu yake ba, ballantana ma su ce su ba za su iya ciyar da ’ya’yan ba. Hasali ma, su kansu iyayen ba su suke azurta kansu ba. Wannan ma shi ya sa za mu ga wani mutum mai ’ya’ya da yawa, amma kuma duk da haka yana cikin wadata. Wani kuma ga shi ba ’ya’yan da yawa gare shi, kai wani ma daga shi sai shi, to amma ya kasa ci da kansa. Haka kuma ba safai mukan ga magidanci mai ’ya’ya da yawa ya je gidan gwauro, wanda bai da mata ma, balle ’ya’ya, domin ya ci abinci. Amma a maimakon haka sai dai akasin hakan mukan gani.

Wannan ma dai shi ya sa Allah Maɗaukakin Sarki ya siffanta masu yin wannan kasassaɓa da cewa jahilai ne, kuma wawaye domin kuwa sun jahilci ikon Allah, wanda ya fi ƙarfin komai. Haka kuma ya bayyana cewa ƙage dai kawai suke yi masa na cewa ba zai iya azurta ’ya’yan nasu (da suka haifa ko kuma za su haifa ba), wanda saboda wannan ƙagen ne da suka yi wa Allah, suka haramta wa kansu arzikin samun ’ya’ya. A game da hakan, ga abin da Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul An’am aya ta 140 yake cewa:

قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓاْ أَوْلَٰدَهُمْ سَفَهاً بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُواْ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفْتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّواْ وَمَا كَانُواْ مُهْتَدِينَ﴿140﴾

*“Haƙiƙa waɗanda suka kashe ’ya’yansu (ko suka hana a haife su) saboda wawanci ba tare da wani ilimi ba (wato a kan jahilci), kuma suka haramta abin da Allah ya azurta su (da shi) saboda yi wa Allah ƙage. Haƙiƙa sun ɓace, kuma ba su kasance shiryayyu ba.”*

Babu shakka suna cikin asara da ɓata, tun da suka ƙaryata Allah (wanda a cikin Suratuz Zariyat, aya ta 23 ya rantse musu cewa ya lamunce musu arzikinsu), saboda haka suka aikata abin da ya saɓa wa aƙidar Musulunci na gaskiya.

Ko da yake jami’an ƙayyade iyali da su da ’yan kanzaginsu; sukan fake da cewa ai ƙayyade iyali ko kuma ƙayyade yawan jama’a, ba kashe ’ya’ya ba ne, ballantana ma har a kafa hujja da waɗannan ayoyin Alƙur’ani, a game haramcinsa. I, babu shakka ba kashe ’ya’ya ba ne. To amma sai mu tambaye su cewa, shin mene ne

bambanci tsakanin dalilin da ya sa masu kashe ’ya’yan ke kashe su da kuma nasu dalilin na hana zuwan ’ya’yan duniya? Shin ba dai tsoron talauci ba ne? Saboda haka ashe hana haihuwa saboda a rage yawan jama’a domin tsoron talauci, ya zo daidai da kashe ’ya’ya, saboda tsoron talauci, ta wajen dalilin da ya sa ake yin kowannensu. Saboda kuwa kamar yadda mai kashe ’ya’yansa yake yin hakan saboda tsoron talauci, to shi ma mai hana ’ya’yan su zo duniya, shi ma yana yi ne saboda tsoron talauci.

Daga wannan bayanin, za mu fahimci cewa shirin ƙayyade iyali wanda ake ta yin farfaganda a kai; ake ta nuna wa mutane wai yana da amfani dangane da bunƙasa arzikin ƙasa da kuma kiyaye lafiyar mata da ƙananan yara; ake ta ɓannata maƙudan kuɗin jama’a a kansa; kuma ake ta ciwo basussuka saboda aiwatar da shi, duk yaudara ne da kuma ɓatar da jama’a. Haka kuma haramun ne domin kuwa yi wa Allah shisshigi ne; kuma ya saɓa wa tsari da kuma aƙidar Musulunci. Saboda haka wajibin kowane Musulmi ne ya yaƙi wannan shiri.

**Hana Afkuwar Ciki ko Zubar da shi Idan da Lalura:**

Daga bayanin da aka yi a baya, mun fahimci cewa, shirin ƙayyade iyali wanda ake ta kiran jama’a su yi, har ma ake so kada ’ya’yan da kowace mace za ta haifa su wuce wani adadi (’ya’ya huɗu rak), to mun fahimci cewa shirin dai ya saɓa wa aƙida da kuma tsarin Musulunci. Saboda haka Musulunci bai yarda da shi ba.

**Hana Afkuwar Ciki ko Zubar da shi Idan da Larura:**

To amma duk da haka Musulunci ya ba da damar a hana afkuwar ciki, ko ma a wani lokaci a zubar da shi, in ya afku ɗin. Musulunci ya yarda a hana afkuwar ciki, idan ya zama cewa in an same shi zai zama haɗari ga rayuwar ciki, idan ya zama cewa in an same shi zai zama haɗari ga rayuwar uwa ko kuma zai jawo wata babbar naƙasa ta dindindin. Haka kuma ko da an sami cikin, kuma aka tabbatar zai yi sanadiyyar salwantar ran uwa, to ya halatta a zubar da shi. Dalili kuwa shi ne shi dai ɗa wani reshe ne, amma uwa kuwa ita ce tushe. Saboda haka ba za a ƙyale reshe ya kashe tushe ba. Wannan dai shi ne ra’ayin malaman Shari’ar Musulunci.

Haka nan ma an halatta wa matar da ke shayar da yaro, ta hana afkuwar ciki, har zuwa ƙarshen mafi tsawon lokacin da akan shayar

da yaro, wanda aya ta 233 a cikin Suratul Baƙara ta bayyana. Ga dai abin da ayar ke cewa:

﴿وَٱلْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَ...﴾

*"Iyaye mata suna shayar da 'ya'yansu ne, shekaru biyu cikakku, ga wanda ya yi nufin ya cika shayarwar…."*

Haka nan kuma wasu malamai na ganin ana hana afkuwar ciki idan ɗayan ma'aurata na da wata muguwar cuta wadda akan gaje ta ko kuma akan ɗauka daga wajen iyaye, kamar dai yadda Sheikh Mahmud Shaltut ya bayyana. Har ma ya ƙara da cewa, idan iyayen suka ƙi yarda su hana afkuwar ciki, a irin wannan hali, to shugaba na da damar raba aurensu, dangane da ƙa'idar cewa tilas ne a kan shugaba ya toshe ƙofofin cuta wadda kan sami wani ko kuma al'umma.[1]

Daga wannan ɗan gajeren bayani, za mu fahimci cewa hana afkuwar ciki a waɗansu halaye na musamman, wani rangwame ne kawai wanda Shari'a ta yi wa mutane; a bisa lalura. Tun da kuwa lalura ce, to kuwa wajibi ne ya cika sharuɗɗan lalura, waɗanda shari'a ta kafa. Waɗannan sharuɗɗa kuwa guda uku ne, su ne:

1. Lallai ne ya zama cewa, dalilan da suka kawo lalurar suna nan, akwai su tabbas, ba wai kawai ana zaton afkuwarsu ba ne.
2. Lallai ne ya zama cewa natijar (wato sakamakon) waɗannan dalilai natija ce yaƙiniya, wato wadda aka tabbata za ta faru, ko kuma ake kyakkyawan zaton za ta faru, saboda a bisa binciken ilimi, hakan ne yakan faru. Saboda haka ba za a yi aiki da shaci-faɗi ba.
3. Lallai ne kuma ya zama cewa, amfanin da za a samu ta hanyar halatta wannan abu da aka halatta (a halin lalurar), ya fi irin amfanin da za a samu ta hanyar nisantar abin da aka hana (wato aka haramta ɗin). Ko kuma mu ce, ɓarnar da za ta afku saboda nisantar abin da aka haramta ɗin, ta fi wadda za ta afku saboda aikatawar.[2]

[1] Daga cikin littafin A-Islam, Aƙidah wa Shari'a na Mahmud Shaltut, shafi na 212, Ɗab'in Darush Shuruƙ.

[2] Daga cikin littafin Tahdidun Nasai na Dakta Muhammad Sa'id Ramadan, buɗi shafi na 93, ɗab'in maktabatul Farabi.

A bisa waɗannan sharuɗɗa, hana afkuwar ciki yana halatta ne idan ya zama cewa mace na cikin wani hali, tabbas wanda idan ta yi ciki, zai zama haɗari ga rayuwarta, ba wai kawai idan ana zaton za ta shiga cikin wannan halin ba. Haka kuma lallai ne ya zamana cewa an tabbata, natijar wannan cikin zai zama haɗari gare ta. Sannan kuma lallai ne ya zama cewa illar da za ta afku. Idan ba a hana ɗaukar cikin ba, ta fi wadda za ta afku idan an riga an ɗauka, wato dai lallai ne a tabbatar da cewa cikin haɗair ne ga rayuwarta, sannan kuma rashin zubar da shi zai jawo wata illa wadda ta fi zubar da shi ɗin.

**Fatawar Majalisar Malamai ta Rabiɗa:**

Ina ganin yana da kyau in cikasa wannan babi da fatawar Majalisar Malamai (Majlisul Majma'il Fiƙhi Al Islamiy) ta Kungiyar Rabiɗa (ko kuma Rabiɗatul Alamil Islamiy) wato Kungiyar Haɗin Kan Musulmin Duniya, wadda ke da Hedikwata a Makka, a game da hukuncin Shari'ar Musulunci dangane da ƙayyade iyali. Ita dai wannan majalisa ta ƙunshi manyan mashahuran malamai ne daga ƙasashe daban-daban ma Musulmin duniya, waɗanda ke da zuzzurfan ilimi a game da Shari'ar Musulunci. To da yake dai marubucin wannan littafin bai isa ya ba da fatawa ba, saboda shi ba malami ba ne, shi ya sa ya kawo fatawar tasu, da fatan za a fahimce ta a kuma yi aiki da ita. Ga dai ma'anar abin da fatawar ta ƙunsa:

"Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Shi kaɗai, tsira da aminci su tabbata ga wanda babu wani Annabi bayansa; da alayensa da kuma sahabbansa.

Bayan haka, majalisar haɗin guiwa ta malamai, ta yi tsokaci a game da matsalar ƙayyade iyali ko kuma abin da ake kira tsara iyali, saboda ɓatar da jama'a. To bayan tattaunawa da musanyen ra'ayi, a game da wannan al'amari, to majalisar ta tabbatar da cewa:

"Shari'ar Musulunci tana ƙarfafa guiwar yawaita zuriyar Musulmi da kuma yaɗuwarta, haka kuma tana la'akari da cewa 'ya'ya ni'ima ce wadda ta fi kowace ni'ima girma, wadda Allah ya yi wa bayinsa. Akwai dai nassoshin shari'a masu yawan gaske, daga littafin Allah Mai girma da Ɗaukaka da kuma sunnar ma'aikinsa, a game da hakan. Haka kuma ta nuna cewa ra'ayin ƙayyade iyali ko kuma hana yin ciki ya ci karo da ɗabi'ar mutum wadda Allah ya halicce shi a kanta, haka kuma ya ci karo da Shari'ar Musulunci wadda Allah ya yarda da ita ga bayinsa (ta zama hanyar rayuwarsu). Haka kuma masu kira zuwa ga ƙayyade iyali ko kuma hana yin ciki, wasu mutane newaɗanda manufarsu ita ce su

shirya wa Musulmi da sauran al'ummu marasa ƙarfi, makirci saboda ƙaranta yawansu, domin su sami ikon yi wa ƙasashen (nasu) mulkin mallaka, su kuma bautar da mutanensu, haka kuma su sami damar jin daɗi da arzikin ƙasashen Musulmi. Haka kuma karɓar wannan (ra'ayi) wani nau'i ne na ayyukan jahiliyya, da kuma yi wa Allah mummunan zato; haka kuma raunana ginin al'ummar Musulmi ne wadda 'yan'adam ne tubalin ginin nata.

Saboda haka ne majalisar haɗin guiwa ta malaman Musulunci take tabbatar da cewa, duk malamanta sun haɗu a kan cewa ƙayyade iyali bai halatta ba, kwata-kwata. Haka kuma hana ɗaukar ciki shi ma ba ya halatta, idan dai tsoron talauci shi ne dalilin yin hakan, domin kuwa Allah Maɗaukakin Sarki shi ne mai azurtawa, ma'abocin ƙarfi, tsayayye (wanda ba ya gushewa). Haka kuma babu wani abu mai rai a bayan ƙasa face cewa arzikinsa na wajen Allah; ko kuma ya zama cewa (hana cikin) saboda waɗansu dalilai ne daban (ba talauci ba), amma waɗanda shari'a ba ta yarda da su ba, (a nan ma, hana ɗaukar cikin bai halatta ba).

Amma yin amfani da waɗansu hanyoyi na hana ciki, ko kuma jinkirta shi, a waɗansu halaye na mutum shi kaɗai, saboda wata cuta tabbatacciya, alal misali, kamar mace ta zama ba ta iya haihuwa irin yadda aka saba yi, wanda saboda haka tilas sai an yi mata aikin tiyata, saboda a fitar da jinjirin, to wannan shari'a ba ta hana ba. Haka nan ma idan ya zama jinkirta cikin saboda waɗansu dalilai ne na shari'a, ko kuma saboda kiyaye lafiya, tare da tabbatarwa da kuma amincewar likita Musulmi. Hasali ma yakan zama tilas, a hana afkuwar ciki a yayin da ya zama tabbas cewa akwai cutarwa ga uwa, wato idan ana jin tsoron za ta rasa ranta, saboda cikin, amma sai idan wani daga cikin likitocin Musulmi amintacce ya tabbatar da hakan.

Amma yin kira zuwa ga ƙayyade iyali, ko kuma hana yin ciki ga kowa da kowa, to bai halatta ba a shari'a, saboda dalilan da aka ambata a baya. Amma abin da ya fi wannan zunubi shi ne a tilasta yin hakan a kan al'umma, a kuma wajabta mata shi, alhali ana nan ana ta kashe ɗimbin dukiyoyi a wajen gasar tara makamai na duniya, saboda a sami ƙarfin kama-karya da rusa ginin al'umma, a maimakon yin amfani da dukiyoyin wajen bunƙasa tattalin arziki da gina ƙasa da kuma biyan buƙatun al'ummu (mabuƙata)." [1]

---

[1] Daga cikin Kararatul Majma'il Fiƙhi al Islamiy li Rabiɗatil Alamil Islamiy, ɗab'i na huɗu (1411) shafi na 62 – 63.

## BABI NA BAKWAI
## FATAWOYIN MALAMAN DA KE GOYON BAYAN SHIRIN

Duk da irin bayanin da muka gani a game da illoli da kuma mummunan haɗarin wannan shiri na ƙayyade iyali (waɗanda har ma waɗanda ba Musulmi ba, kamar yadda muka riga muka gani sun bayyana su), to amma sai ka samu kuma wasu malaman Musulmi suna nuna goyon bayansu a game da shirin. Wasu har a tarurrukan da ƙungiyoyin ƙayyade iyalin ke shiryawa suke yin bayanin cewar wannan mugun shirin da Musulunci; har ma ka ji suna jan ayoyin Alƙur'ani da Hadisan Annabi (S.A.W) suna yi musu tawilin ƙarya! Wasu ma har littattafai suka rubuta a kan hakan!

Wasu daga cikin waɗannan malaman, ka iya cewa wataƙila, suna yi ne saboda ba su san illoli da kuma makirce-makirce da kuma haɗurran da ke cikin shirin ne ba. To amma da yawansu sun san cewa wannan shiri babu wani alheri tare da shi, amma duk da haka suke mara masa baya, saboda wataƙila ɗan amfanin duniyar da za su samu mai ƙarewa, ko kuma saboda tsoron gwamnati, domin kuwa ya saɓa wa manufarta.

Ko ma dai mene ne dalilin goyon bayan nasu ga shirin, ko da kuwa jahiltar abin da shirin ya ƙunsa ne, to duk ba su da wani uzuri a gaban Allah Ta'ala na yarda da kuma nuna goyon bayan shirin da ke cutar da al'umma. Dalili kuwa wajibi ne a kan malami, ya yi bincike a game da al'amarin da ya shafi rayuwar al'umma; ya gane shi, ciki da waje; ya san alherinsa ko kuma sharrinsa, kafin ya ba mutane fatawa a game da shi. Amma idan wata ɓarna ta bayyana, sannan malami ba tare da yin bincike gaskiyar al'amari ba, ya faɗi son zuciyarsa, ko kuma son zuciyar gwamnati, ko wasu jama'a, ko kuma ma ya yi shiru, alhali wannan ɓarna na ci gaba, bai jawo hankalin Musulmi su kauce mata ba, to kuwa ya bar aikinsa na malami, kuma la'anar Allah ta tabbata a kansa. Wannan ba shaci-faɗi ba ne, domin kuwa abin da Ma'aiki (S.A.W) ya gaya mana ke nan a inda ya ce: "Idan ɓarna ta bayyana (a cikin duniya), amma kuma malami ya yi shiru (bai faɗi gaskiya a kanta ba), to la'anar Allah ta tabbata a kansa." [1]

---

[1] **Amirul Muminina Muhammadu Bello, ya kawo shi a cikin littafinsa: Kitabut Tahrir.**

Da yake maganar irin waɗannan malamai tana yi wa jahilai tasiri, musamman ma da yake za su ji an jawo ayar Alƙur'ani mai girma da kuma Hadisan Manzon Allah (S.A.W), ko da kuwa hadisan ƙarya ne, shi ya sa na ga ya dace in kawo irin hujjojin da sukan kawo a wajen yin wannan aika-aika tasu; tare da bayanin rashin dacewar irin waɗannan hujjojin, domin gaskiya ta bayyana ga mai nemanta. Ina roƙon Allah Ta'ala ya nuna mana ita, ya kuma ba mu ikon bin ta, ko da kuwa ta saɓa wa abin da muke so. Amin.

A wajen kafa hujjoji a game da nuna halaccin shirin ƙayyade iyali, malaman kan bi hanyoyi iri-iri, domin jawo hankalin Musulmi, saboda su yarda su kuma amince da shirin. Waɗannan hanyoyi idan ka dunƙule su, ba su wuce guda biyar ba:

1. Sukan jawo ingantattun nassoshi, wato nassoshin Alƙur'ani da ingantattun Hadisan Annabi (S.A.W), amma su yi musu muguwar fassara ta ƙarya.
2. Sukan kuma kawo gurɓatattun 'Hadisai' na ƙarya.
3. Sukan kuma kawo maganar halaccin *azalu*. Su fake da shi domin su halatta shirin.
4. Sukan kafa hujja ta hanyar ƙa'idar *maslaha*, a game da amfanin ƙayyade iyali.

Saboda haka zan ɗauki waɗannan hanyoyi daki-daki in yi bayani a kansu, tare da bayyana gaskiyar al'amarin, domin a gane cewa waɗannan dalilai nasu ba za su iya zama hujja ba a game da halaccin ƙayyade iyali.

**Azalu:**

Nuna halaccin azalu, shi ne babban abin da malaman ƙayyade iyali ke kafa hujja da shi a game da nuna halaccin ƙayyade iyali. Dalilin da ya sa ke nan nake son in fara bayani a kansa.

Azalu dai shi ne janyewa, wato mutum ya janye wa matarsa a lokacin da yake tarawa da ita, ya kuma zare zakarinsa daga farjinta a yayin da ya ji zai yi zuwan kai, domin kada maniyyinsa ya shiga cikin farjinta, daga nan ya wuce zuwa mahaifa, ya haɗu da nata maniyyin daga nan ta ɗauki ciki. Azalu dai wata tsohuwar hanya ce (ko da yake har yau wasu na amfani da ita) ta hana afkuwar ciki. Irin wannan haya dai akwai ta, tun zamanin Annabi (S.A.W), kuma akwai dalilin da ya nuna cewa Annabi (S.A.W) ya halatta (ko da yake kuma akwai wanda ya nuna ya hana).

Kusan dai ma iya cewa, hadisin da ya fito ƙuru-ƙuru ya nuna halaccin azalu, wanda kuma yake ingantacce, guda ɗaya ne, ko da yake an ruwaito shi ta hanyoyi da dama. Saboda haka Bukhari ya ruwaito shi da isnadinsa (da ya kawo a cikin littafinsa) daga Aɗa'u daga Jabir ya ce: "Mun kasance muna yin azalu, a zamanin Manzon Allah (S.A.W)."

A cikin wata ruwayar ta Bukhari ɗin kuma, daga Amru ya ce: "Aɗa'u ya ba ni labari cewa ya ji Jabir (R.A) yana cewa: "Mun kasance muna yin azalu alhali Alƙur'ani na sauka."

A cikin wata ruwayar kuma daga Aɗa'u daga Jabir, ya ce: "Mun kasance a zamanin Manzon Allah (S.A.W) muna yin azalu alhali Alƙur'ani na sauka."

Muslim kuma ya ruwaito wannan hadisin da wani ƙari (kamar haka): "Sai (labarin yin) hakan ya isa ga Manzon Allah (S.A.W) to amma bai hana mu ba…".

A wata ruwayar kuma ta Muslim, Ishaƙ, ɗaya daga cikin mutane biyu waɗanda Muslim ya karɓo hadisin daga wurinsu, ya ƙara da cewa, Sufyan ya ce: "Da (yin hakan) ya kasance wani abu ne da ya kamata a yi hana a game da shi, da Alƙur'ani ya hana mu."

Wannan hadisi da dukkanin waɗannan ruwayoyi nasa, ingantacce ne. Amma duk da haka ba zai inganta a kafa hujja da shi ba a game da halaccin ƙayyade iyali, saboda dalilai guda biyar:

**Dalili na Farko:** Azalu dai ba ma'anarsu ɗaya da ƙayyade iyali ba, irin wanda yake ta yin farfaganda a kansa, ake ta ɓarnar dukiyar jama'a a kansa. Haka kuma dalilin da ya sa ake yin kowannensu ya sha bamban, domin kuwa su masu yin azalu, a zamanin Manzon Allah (S.A.W) suna yi ga kuyanginsu ne waɗanda ba su son su yi ciki, saboda suna son su sayar da su, ko kuma su yi kyauta da su, wanda kuma idan suka yi ciki ba dama su yi hakan da su.

Amma su masu kira zuwa ga ƙayyade iyali, suna yi ne saboda wani dalili irin na jahiliyya, wato tsoron talauci, da kuma jin cewa rage yawan jama'a shi ne zai kawo bunƙasar tattalin arziki. Wannan dai ƙarya ce da kuma yaudara irin nan 'yan mulkin mallaka. Haka kuma abu ne da ya saɓa wa aƙidar Musulmin kirki na cewa Allah ne mai azurta kowa, kamar dai yadda aka yi bayani, a babain da ya gabata. Saboda haka babu wani cikin sahabban Annabi (S.A.W), ko ma waɗanda suka zo bayansu, wanda ya taɓa yin wannan tunanin.

**Dalili na Biyu:** Kusan dai a ce duk inda aka nuna an yi azalu, a zamanin Annabi (S.A.W), an yi shi ne ga kuyangi, amma ba matan aure 'ya'ya ba. Saboda kuwa sai in ba su da ciki ne suke da damar sayar da su, ko kuma yin kyauta da su. Amma ba haka al'amarin yake ba ga su masu kira zuwa ga ƙayyade iyali. Wannan ya nuna ke nan cewa a zamanin Manzon Allah (S.A.W) babu tunanin ƙayyade yawan jama'a ne ya sa ake yin azalu ba, domin inda haka ne da abin bai tsaya kan kuyangi ba; da ya haɗa da sauran mata baki ɗaya.
**Dalili na Uku:** Azalu babu wata illa da yake da ita, in ban da rage wa matar da aka yi wa shi jin daɗi, da kuma rashin biya mata buƙatarta. To amma kusan duk hanyoyin da ake bi na hana ciki a yau, suna da matuƙar illoli da kuma haɗari musamman ma game da lafiyar mata, kamar dai yadda aka yi cikakken bayani, a babi na biyar. Kuma babu yadda za a yi Shari'ar Musulunci ta halatta abin da yake da haɗari ga lafiyar al'ummar Musulmi, da kyawawan ɗabi'unsu da kuma jawo musu rauni, irin waɗanda shirin ƙayyade iyali ke jawowa.
**Dalili na Huɗu:** Ba da damar a yi azalu wani rangwame ne kawai aka yi wa masu yi, ba tare da an ƙarfafa musu guiwar su yi ba. A waɗansu hadisai ma Annabi (S.A.W) har nuna ƙyamarsa yake yi ga al'amarin. Saboda haka wannan ya sha bamban da irin yadda masu shirin ƙayyade iyali ke ta kiran mutane suna ta yi musu farfaganda domin su karɓi shirin.
**Dalili na Biyar:** Hadisin da malaman ƙayyade iyali ke kafa hujja da shi a game da halaccin azalu ko da yake ingantacce ne, to amma akwai wasu hadisai ingantattu waɗanda wannan hadisin ya saɓa musu. Ga dai wasu daga cikin irin waɗannan hadisan:
1. Hadisin Bukhari ya ruwaito (da isnadinsa) daga Abu Sa'idil Khudri (R.A) ya ce: "Mun sami ribatattun yaƙi (mata), to sai muka kasance (muna saduwa da su amma) muna yin azalu, sai kuma muka tambayi Manzon Allah (S.A.W) (a game da yin hakan). Sai ya ce: "Yanzu kuwa kuna yi? Ya faɗi haka har sau uku, (sannan ya ce), babu wata halitta (wadda Allah ya ƙaddara) za ta kasance har zuwa tashin alƙiyama, face ta kasance ɗin."

A wannan hadisi za a lura da inda Annabi (S.A.W) ya ce: "Yanzu kuwa kuna yi?" Ya kuma riƙa maimaita haka har sau uku, saboda mamaki da kuma rashin yarda da abin da suke yi, sannan ya

nuna dalilin hakan da cewa wannan abu da suke yi, tamkar guje wa ƙaddarar Allah ne, wanda kuma ba za su iya ba, shi ya sa ma ya gaya musu cewa: "Babu wata halitta (wadda Allah ya ƙaddara) za ta kasance, har zuwa tashin alƙiyama, face ta kasance."

Saboda haka kamar yana nuna musu ne cewa, abin da suke yi ba shi da amfani. Saboda haka ko da yake Annabi (S.A.W) bai fito ƙuru-ƙuru ya hana yin azalu ba, to amma ya nuna cewa rashin yin sa shi ya fi.

2. Hadisin da Muslim ya ruwaito (da isnadinsa) daga Abu Sa'idil Khudri (R.A) cewa Ibn Muhairiz da Abu Sirma sun shiga wajen shi Abu Sa'id, sai Abu Sirma ya yi masa tambaya ya ce: "Ya Abu Sa'id! Shin ko ka ji Manzon Allah (S.A.W) yana maganar azalu?" Sai ya ce: "I, mun yi yaƙin da ake kira Gazwatu Banil Musɗalaƙ, tare da Manzon Allah (S.A.W) sai muka ribato matan Larabawa masu daraja. Sai muka daɗe muna zaune cikin gwagwarci, kuma muka yi kwaɗayin (mu sayar da bayin, domin) mu biya fansa (ta waɗanda aka kashe a kan kuskure). Saboda haka sai muka yi nufin (mu yi jima'i), mu ji daɗi amma kuma mu yi azalu. Sai kuma muka ce, 'Ma aikata (hakan) alhali Manzon Allah (S.A.W) na nan gabanmu (tare da mu) ba mu tambaye shi ba? Saboda haka sai muka tambaye shi. Sai shi kuma ya ce: "Babu wani abu a kanku (mai cutarwa) idan da ba ku yi hakan ba, Allah ba zai rubuta cewa zai halicci wata halitta ba, (wadda ya nufa) ta kasance, har zuwa tashin alƙiyama face ta kasance ɗin."

Wannan hadisin ya nuna a fili cewa, ba wai Annabi (S.A.W) yana ƙarfafa guiwar cewa a riƙa yin azalu ne ba. A maimakon haka ma, yana nuna cewa yin nasa ma bai da wani amfani, domin bai isa ya hana abin da Allah ya ƙaddara zai halitta ba. Saboda haka barin sa ma dai shi ya fi.

Ibnu Hajar ya bayyana cewa, Ibnu Sirin ya ce: "(Da Annabi (S.A.W) ya ce: "Babu komai a kanku…". Ya fi kusanci da yin hani (a game da azalu)."

Haka kuma Ibnu Awnin ya ce: “Na gaya wa Alhasan wannan hadisi sai ya ce: “Wallahi wannan tamkar tsawatarwa ce (cewa kada a yi azalu).”[1]

Sannan shi Ibnu Hajar ya bayyana cewa, wasu malaman ban da ma Alhassan da Ibnu Sirin sun ce: “Da (Annabi S.A.W) ya ce: “Babu laifi a kanku” in ma ba ku aikata ba, yana nufin cewa: Babu laifi a kanku in ba ku yi ba. Saboda haka a cikinsa (shi hadisin) an tabbatar da cewa babu laifi, idan ba a yi azalu ba, saboda haka an nuna cewa akwai laifi ke nan idan an yi.[2]

3. Muslim ya ruwaito (da isnadinsa) daga Muhammad, daga Abdurrahman ɗan Bishir ɗan Mas’ud daga Abu Sa’idil Khudri ya ce: “An yi wa Annabi (S.A.W) tambaya a game da azalu, sai ya ce: “Babu komai a kanku in ba ku aikata hakan ba, domin kuwa abin dai duk ƙaddara ne.”

4. Hadisin da Muslim ya ruwaito (da isnadinsa) daga Mujahid, daga Kaza’a, daga Abu Sa’idil Khudri ya ce: “An ambaci azalu a wajen Manzon Allah (S.A.W) sai ya ce: “Me ya sa ɗayanku ke aikata hakan? Amma bai ce ‘kada ɗayanku ya aikata hakan ba’. Domin kuwa babu wani ran da za a halitta face Allah ya halicce shi.”

A wata ruwayar ta Muslim daga Abu Sa’idil Khudri, ya ce: “An yi wa Manzon Allah (S.A.W) tambaya a game da azalu, sai ya ce: “Ba daga kowane ruwa (wato maniyyi) ba ne ɗa yakan samu, amma kuma idan Allah ya yi nufin ya halicci wani abu, to babu abin da zai hana shi.”

A ruwayar farko dai Annabi (S.A.W) bai hana yin azalu ba, ƙuru-ƙuru, ko da yake bayaninsa na nuna cewa yin hakan ya saɓa wa abin da ya dace, kamar dai yadda Ibnu Hajar ya yi bayani (a cikin Fat’hul Bari). Ruwaya ta biyu kuwa, ta nuna a fili cewa, azalu dai ya saɓa wa abin da ya dace. Saboda haka barin sa shi ya fi, domin kuwa ba shi da amfani wajen hana haihuwar ɗa, idan haka Allah ya nufa.

5. Hadisin da Muslim ya ruwaito (da isnadinsa) daga Jabir (R.A) cewa wani mutum ya zo wajen Manzon Allah (S.A.W) ya ce: “Haƙiƙa ina da wata kuyanga wadda ita ce mai yi mana aikace-

---

[1] Daga Fat’hul Bari na Ibnu Hajar, juzu’i na 19, shafi na 367, ɗab’in SharikatuɗƊiba’a al Fanniyyah al-Muttahida (1398 – 1978).

[2] Daga Fat’hul Bari na Ibnu Hajar, juzu’i na 19, shafi na 367, ɗab’in SharikatuɗƊiba’a al Fanniyyah al-Muttahida (1398 – 1978).

aikace, ita ce kuma mai ɗebo mana ruwa, ni kuma nakan zaga wajenta, amma ba na son ta yi ciki." Sai Annabi (S.A.W) ya ce masa: "Ka yi mata azalu, in ka so, to amma abin da aka ƙaddara mata (na ciki) zai zo mata."

Sannan sai mutumin (ya tafi), ya ɗan jima (bai zo ba), sannan sai ya zo wajen Annabi (S.A.W) ya ce: "Haƙiƙa kuyangar nan dai ta yi ciki." Sai Annabi (S.A.W) ya ce: "Ai na riga na gaya maka cewa, abin da aka ƙaddara mata zai zo mata."

A wata ruwayar ta Muslim daga Jabir (R.A) ya ce: "Wani mutum ya yi wa Annabi (S.A.W) tambaya ce: "Haƙiƙa ina da wata kuyanga, kuma ina yi mata azalu." Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Haƙiƙa wannan ba zai hana wani abu da Allah ya yi nufi ba." To sai mutumin (wata rana) ya zo ya ce: "Ya Manzon Allah, haƙiƙa kuyangar nan da na ambata maka ta yi ciki." Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Ni bawan Allah ne kuma Ma'aikinsa."

Ibnud Dardir ya ce: "A cikin waɗannan hadisan guda biyu, ba wai ana umartar dukkan mutane da su yi azalu ba ne. Ana dai umartar mai tambayar ne shi kaɗai, domin a ƙalubalance shi. Ga alama dai Annabi (S.A.W) na so ne ya tabbatar masa cewa duk abin da aka ƙaddara, to kuwa sai ya faru. Saboda haka a yayin da kuyangar ta yi ciki, ƙudurar Allah Maɗaukakin Sarki ta yi nasara. Sai Manzon Allah (S.A.W) ya yi farin ciki har ma dai ya ce: "Ni bawan Allah ne kuma ma'aikinsa."[1]

Khiɗabi kuma a cikin Ma'alimus Sunan, a wajen yin bayani a game da wannan hadisi ya ce: "A cikin wannan hadisin, za a san cewa an halatta a yi wa kuyangi ne azalu. Haƙiƙa kuma Sahabbai da dama da kuma Tabi'ai sun yi rangwame a game da shi. Amma kuma wasu daga cikin Sahabbai sun karhanta shi." [2]

Daga wannan bayani, za a gane cewa, magana a kan halaccin azalu ba zai iya zama wata hujja ba, ga duk mai yin kira zuwa ga ƙayyade iyali.

6. Hadisin da Muslim ya ruwaito (da isnadinsa) daga Aisha (R.A) daga Jazzama 'yan Wahaba 'yar'uwar Ukkasha (R.A) ta ce: "Na

---

[1] Daga Li Maslahati Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu na Dakta A. Dardir, shafi na 110

[2] **Daga littafin Li Maslahil Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu na Dakta A. Dardir, shafi na 110.**

halarci (inda) Manzon Allah (S.A.W) (yake) a cikin wasu mutane, alhali yana cewa: "Lallai na yi niyyar in hana yin gila.[1] To amma sai na dubi Romawa da Parisawa, sai ga su suna yi wa ''ya'yansu gila, to amma yin hakan ba ya kawo cuta ga 'ya'yan nasu. Sannan sai suka yi masa tambaya a game da azalu. Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Wannan binne 'ya'ya ne da rai a ɓoye."
7. Ubaidullahi a cikin tasa ruwayar daga Muƙri'u ya ƙara da: "Wannan shi ne (ma'anar faɗin Allah): *"Idan wadda aka binne da ranta aka tambaye ta."* [2]

Wannan ingantaccen hadisin dai ƙuru-ƙuru ya bayyana haramcin yin azalu, saboda kuwa an kamanta yin azalu a cikinsa da binne 'ya'ya da ake yi da rai, a zamanin tsohuwar jahiliyyar Larabawa; wanda yin sa kuwa mummunan aiki ne wanda Musulunci ya haramta, har ma ya yi mummunan zargi ga masu yin sa. To haka ma azalu yake tun da an kamanta su da juna.

Wannan hadisin dai ya ci karo da hadisin Jabir wanda malaman ƙayyade iyali suka mai da shi wani makami na su na yi wa shirin ƙayyade iyali yaƙi da shi. Haƙiƙa wasu malamai sun yi ƙoƙarin gusar da saɓanin da ke tsakanin waɗannan ingantattun hadisan guda biyu. Saboda haka ne Ibnu Hazam da waɗanda suka yarda da ra'ayinsa, suka nuna cewa shi wannan hadisi (na Jazzama) ya shafe hadisin Jabir. Saboda haka, azalu a ra'ayinsu halal ne da farko, sannan sai aka shafe wannan halaccin sai ya zama haramun, ta hanyar wannan hadisin (na Jazzama). Ga ma dai abin da Ibnu Hazam a cikin littafinsa Al-Muhalla, ya ce: "Dukkaninsu (wato hadisan da suka nuna halaccin azalu), hadisin Jazzama wanda muka kawo ya saɓa musu. Kuma mun riga mun sami tabbas cewa kowane abu asalinsa halal ne, saboda faɗin Allah Maɗaukaki:

"Haƙiƙa (Allah) ya yi muku bayani filla-filla na abin da ya haramta muku. Saboda haka ya inganta ke nan cewa hadisin Jazzama, wanda ya haramta (azalu), shi ne ya shafe gaba ɗayan waɗanda suka halatta (shi). Wannan dai tabbataccen al'amari ne, domin kuwa idan Annabi (S.A.W) ya ba da labarin cewa shi (azalu) binne 'ya'ya ne da rai a ɓoye, binne 'ya'ya kuma haramun ne, to

[1] Gilla shi ne saduwa da mace mai goyo ta hanyar jima'i, tun ba ta yaye ɗan ba.
[2] **Suratut Takwir, aya ta 8.**

kuwa (wannan) tabbas ya shafe halaccin da ya gabata (kuma ya kau da shi). Saboda haka duk wanda ya yi da'awar cewa wai wannan halaccin da aka shafe ya dawo, kuma tabbatacciyar shafewar ta ɓaci, to kuwa ya yi da'awar ƙarya, kuma ya faɗi abin da ba shi da ilimi a kai, ya kuma zo da abin da ba shi da wani dalili a game da shi: "Haƙiƙa (ingantaccen hadisi a game da) haliccin azalu ya zo daga Jabir ɗan Abdullahi, da Ibnu Abbas da Sa'ad ɗan Abu Waƙƙas da Zaidu ɗan Sabit da kuma Ibnu Mas'ud. Amma kuma an sami (ingantaccen hadisi a game da) hana yin azalun daga wasu jama'a, kamar yadda muka ruwaito daga Hammad ɗan Salamah daga Ubaidullahi ɗan Umar, daga Nafi'u cewa Ibnu Umar ya kasance ba ya yin azalu, kuma ya ce: "Da na san wani daga cikin 'ya'yana na yin azalu da sai na azabtar da shi." Ba ya halatta kuwa ya azabtar (da wani) saboda wani al'amari wanda y ake halal ne a wurinsa."

Sannan kuma sai ya ambaci wasu daga cikin Sahabbai waɗanda suka yi Allah-wadai da azalu. Daga cikin waɗanda ya ambata akwai Sayyadina Ali da Abdullahi ɗan Mas'ud da Sayyadina Umar da Sayyadina Usman da Ibnu Umar.

Abu Umama al-Bahili ma da aka yi masa tambaya a game da azalu cewa ya yi: "Ba na ganin cewa akwai wani Musulmin da zai yi haka." [1]

Amma malaman ƙayyade iyali sukan kawo ruɗu a game da hadisin Jazzama, da hadisin da Abu Dawud ya ruwaito (da isnadinsa) daga Abu Sa'idil Khudri cewa: Wani mutum ya ce, Ya Manzon Allah (S.A.W), haƙiƙa ina da wata kuyanga tawa, kuma ina yi mata azalu; kuma ba na so ta yi ciki, amma kuma ina son abin da maza ke so (daga mata); haƙiƙa kuma Yahudawa na cewa ai azalu ɗan ƙaramin binne 'ya'ya ne da rai."

Sai Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Yahudawa sun yi ƙarya, idan da Allah ya yi nufin ya halicce shi (shi ɗan), ba za su iya kautar da shi (su hana ba)." Ahmad ma ya ruwaito shi a cikin al-Musnad ɗinsa.

Ruɗani da sukan kawo kuwa shi ne sai su ce: "Yaya za a yi Annabi (S.A.W) ya ƙaryata Yahudawa da suka ce: "Azalu ɗan ƙaramin binne 'ya'ya ne da rai, alhali kuwa shi da kansa a cikin hadisin Jazzama ya ce: "Shi (azalu) binne 'ya'ya ne a ɓoye?"

[1] Daga cikin littafin Al-Muhalla na Ibnu Hazam, juzu'i na 10, shafi na 70 – 71.

Mai littafin Bulugul Amani dai ya gaya mana yadda Ibnul Kayyim ya warware wannan matsala, ya kuma kau da wannan ruɗani da rikitarwar. Mai littafin ya ce: "Ya haɗa tsakanin hadisan guda biyu ne saboda haka ya ce: "Abin da Annabi (S.A.W) ya ƙaryata a cikin hadisin (na Abu Sa'id) shi ne da'awar da Yahudawa ke yi na cewa babu yadda za a yi a yi tunanin samun ciki, idan aka yi azalu, kuma mai da shi (azalun) ya zama kamar yanke (yaɗuwar) zuriya ne ta hanyar binne su da rai. To shi ne Annabi (S.A.W) ya ƙaryata su, kuma ya ba da labari cewa babu wani abin da zai hana (afkuwar) ciki, idan dai Allah ya so ya halicce shi, kuma idan bai yi nufin ya halicce shi ba, to alal haƙiƙa bai zama binne 'ya'ya ba. Amma kuma ya ambace shi binne 'ya'ya da rai a ɓoye ne a cikin hadisin Jazzama, domin namiji na yin azalu ne saboda guje wa ciki. Saboda haka sai ya ba wa manufar tasa (shi mai yin azalu) matsayi ɗaya da binne 'ya'ya da rai. Sai dai kuma bambancin da ke tsakaninsu shi ne cewa binne 'ya'ya bayyanannen abu ne, a aikace, wanda niyya da kuma aikatawa suka haɗu a cikinsa. Azalu kuwa, ya shafi niyya ne kaɗai. Saboda haka ya siffanta shi da cewa: "a ɓoye".[1]

8. Hadisin da Imam Ahmad ya ruwaito (da isnadinsa) daga Abu Sa'idil Khudri a game da azalu cewa, Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Kai ne ke halittar sa? Kai ne ke azurta shi?" Ka sa shi (shi maniyyin) a gurin zamansa."

Ibnu Dardir a game da wannan hadisin ya ce: "Abin da yake tunawa na hana yn azalu a fili yake. Kuma a fili yake cewa Annabi (S.A.W) ya umurci mai yi masa tambayar cewa ya sa maniyyinsa a tabbataccen gurinsa (wanda ya dace da shi, wato mahaifa). Haka kuma a cikin hadisin dai, Annabi (S.A.W) ya zargi mai tambayar tasa, ya kuma nuna masa rashin yarda da mummunar niyyarsa ta ƙin haihuwar 'ya'ya a inda ya ce masa: "Kai ne ke halittar sa…?" Haka kuma Annabi (S.A.W) ya ƙara zargin mai tambayar da cewa: "Kai ke azurta shi?" Wannan ya nuna rashin yarda ne da mummunar niyyarsa ta yin azalu.

Ni wallahi na ɗauka cewa wannan hadisi wata mu'ujiza ce ta Annabinmu (S.A.W), haka kuma wani labarin gaibu ne wanda

---

[1] Daga littafin Bulugul Amani, sharhin Al-Fat'hur Rabbaniy na as-Sa'ati, juzu'i na 16, shafi na 220, Ɗab'in Daru Ihya'it-Turasil Arabi.

abubuwan da ke faruwa (yau da gobe) suka tabbatar. Kai ka ce Annabi (S.A.W) yana kallon abubuwan da ke faruwa ne a yau ɗin nan; yana kallon wasu mutane suna ta fafutukar farfaganda (da ƙoƙarin jawo hankalin mutane), a rubuce, haka kuma a huɗuba da lacca; da kuma sauran hanyoyin watsa labarai. Babu abin da suka sa gaba in ban da dai a hana haihuwa, saboda tsoron kada yaron da za a haifa ya ci abinci tare da su; suna ta kururuta wannan mummunar manufa, ko kunya babu. A cikin wannan hadisin akwai raddi a kansu… Da Allah muke neman taimako (a kansu)." [1]

Mai littafin Bulugul Amani kuwa a game da wannan hadisin cewa ya yi: "A cikinsa an yi umurni ne kada a yi azalu, domin kuwa ma'anar faɗin Annabi (S.A.W) da ya ce: "Ka sa shi (maniyyin) a gurin zamansa, ma'anarsa ita ce: "Ka sa maniyyin a gurinsa (da ya dace shi), duk dai abin da aka ƙaddara, ba makawa ya kasance." [2]

8. Hadisin da Ibnu Hibban ya ruwaito daga Abu Zarrin daga Annabi (S.A.W) ya ce: "Ka sa shi a cikin halaliyarsa, kuma ka nisantar da shi daga haramiyarsa. Ka kuma tabbatar da shi (a ciki). To idan Allah ya ga dama sai ya raya shi, idan kuma ya ga dama sai ya matar da shi (ya kashe shi), amma kuma kai kana da lada."

Wannan hadisin, shi ma dai kamar na bayansa, yana hana yin azalu ne; yana kuma yin umurnin cewa mutum ya sa maniyyinsa a halaliyar mahaifa. To idan aka sami ɗa, alhamdu lillahi, an sami alheri, idan kuma ba a samu ba, to yana da lada.

Waɗannan hadisai guda takwas, dukkaninsu dai ingantattu ne, waɗansu daga cikinsu, wato na shida da na bakwai da na takwas suna nuna cewa azalu dai haramun ne. Amma hadisi na ɗaya zuwa na biyar suna nuna cewa makaruhi ne. Amma malaman ƙayyade iyali, kullum ba su da hadisin da suke kafa hujja da shi sai hadisin Jabir (wanda ke nuna halacci), sai ka ce babu waɗannan hadisan! Wataƙila ko ba su san da su ba ne? ko kuma ba su yarda da su ba ne saboda sun saɓa wa son zuciyarsu? Haka kuma sukan nuna cewa kamar babu saɓanin ra'ayoyi a game da wannan al'amari, bayan kuwa da yawan Sahabbai da kuma Tabi'ai ba su yarda da shi ba. Saboda haka waɗannan malaman ya kamata su ji tsoron Allah, su

---

[1] Daga Li Maslahatil Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu na Ibnud Dardir, shafi na 114, ɗab'in Maktabatul Kur'an.

[2] Bulugul Amani Sharhul Fat'hur Rabbani na as-Sa'ati, juzu'i na 16, shafi na 219.

daina goyon bayan ɓarna suna ɓatar da jama'a saboda son abin duniya.

**Ingantattun Nassoshi da Mummunan Tawili:**

Malaman ƙayyade iyali wani lokaci sukan yi ƙoƙarin nuna cewa, lallai Musulunci ya yarda da wannan mugun shirin, ta hanyar jawo ayoyin Alƙur'ani da kuma ingantattun hadisan Annabi (S.A.W) waɗanda ko kusa ba abin da ya haɗa su da wannan al'amari; amma sai su murɗe su, su canza musu manufa, su yi musu tawilin da bai dace ba. Wannan shi ya sa za ka ga cewa, tawilin nasu ya ci karo da wasu ingantattun nassoshi. Irin wannan tawilin dai ba karɓaɓɓen abu ne ba a Shari'ar Musulunci, ballantana ma a kafa hujja da shi.

Misalan irin wannan aika-aikar da suke yi wa nassoshin Alƙur'ani da Sunna su ne:

1. A cikin Suratun Nisa'i, aya ta 3, Allah Maɗaukakin Sarki ya halatta wa maza su auri bi-biyu ko uku-uku, ko hurhuɗu, da sharaɗin yin adalci a tsakanin matan. Amma idan sun ji tsoron ba za su iya yin adalci ba, to sai su tsaya a kan ɗaya, sannan ya ce: *"Hakan shi ya fi kusa da kada ku yi zalunci."* Hujjar da suke kafawa a nan ita ce wai an ruwaito cewa, Imam Shafi'i (R.A) ya fassara kalmar ƙarshe ta wannan ayar wato: "أَلاَّ تَعُولُوا" da cewa tana nufin: "Kada iyalinku su yi yawa." (a maimakon "kada ku yi zalunci").

Wannan fassarar dai ba ta dace ba, saboda dalilai uku:

(a) Ta saɓa wa fassarar dukkanin malaman tafsiri, domin su sun fassara ta ne da: "Kada ku yi zalunci", ko kuma kada ku karkata", amma ba "kada iyalinku su yi yawa ba." Al-Fakhrur Razi a cikin tafsirinsa ya ce: "Mas'ala ta biyu a game da fassarar *Alla ta'ulu* akwai abubuwa, abu na farko, ma'anarta ita ce: "Kada ku yi zalunci, kada kuma ku karkata (ku fifita wata)." Wannan ita ce fassarar da mafi yawan malaman tafsiri suka zaɓa. Aisha (R.A) ta ruwaito daga Annabi (S.A.W) a game da faɗin Allah: *"Zalika adnaa alla ta'ulu."* Ya ce: (ma'anar ita ce): "Kada ku yi zalunci". A wata ruwayar kuma: "Kada ku karkata…". [1]

Har ila yau kuma, an ruwaito wannan fassarar daga Ibnu Abbas, da kuma jama'a masu yawa daga cikin Tabi'ai, daga cikinsu kuwa akwai: Mujahid, da Ikrama da Alhassan (Albasari) da Abu Malik da

[1] Daga cikin At-Tafsirul Kabir na Imam Razi, shafi na183, juzu'i na 9.

Abu Razin da Ibrahim An Nakhai da Sha'abi da Dahhak da Aɗa'u da Katada da Suddi da Muƙatil ɗan Hayyan.

Saboda haka, wannan fassara ta saɓa wa fassarar Sahabbai da kuma manyan Tabi'ai. Saboda haka, idan ma ya inganta cewa Imam Shafi'i ne ya ba da waccan fassara, to fassarar waɗannan ita ce ta fi rinjaye, musamman ma da yake an ruwaito ta daga Manzon Allah (S.A.W).

(b) Haka nan kuma fassarar ta saɓa wa manufar ayar, domin kuwa ayar na magana ne a game da yin adalci a tsakanin mata, cewa sharaɗi ne na auren mace fiye da ɗaya. Saboda haka idan mutum na jin tsoron cewa ba zai iya yin adalci ba, to sai ya auri mace ɗaya, domin yin haka shi ya fi kusa da kauce wa zalunci. Amma a ce wai shi ya fi kusa da kada iyali su yi yawa, ko kusa bai dace da manufa ba.

(c) Haka kuma ta saɓa wa ingantattun hadisai waɗanda ke yin umurni, a hayayyafa, domin a yawaita. Mun dai ga misalan irin waɗannan hadisai, a babin da ya gabata. Duk kuwa fassarar da ta ci karo da nassi, to nassi ne a samanta.

(d) Daɗin daɗawa kuwa, ita wannan fassara da aka ce wai Imam Shafi'i ne ya yi ta, to babu tabbacin hakan, saboda kuwa a game da hakan Ibnud Dardir ya ce: "Na bi diddigin wannan magana (da aka ce an samo) daga Shafi'i a cikin littafinsa Ar-Risala, amma ban same ta ba (a ciki). Haka kuma na bincika a cikin littafinsa Ahkamul Kur'an sai na sami ayar, amma kuma ban sami wannan fassarar da suka ce daga wurinsa aka samo ta ba. Kuma na san cewa littafin Ahkamul Kur'an ana ƙirga shi daga cikin littattafan tafsiri ne. Ga zato dai, zai ambaci fassarar da aka ce ya yi wa ayar, amma kuma bai yi hakan ba. Ayar dai an ambace ta ne a cikin littafin Ahkamul Kur'an (na Shafi'i) ɗin, shafi na 180, juzu'i na 1, ɗab'in Darul Kutubil Ilmiyyah, Beirut, shekara ta 1400 (Bayan hijira), shekara ta 1980 (Masihiyyah). Sai ka koma gare ta (ka duba), in kaso wannan ra'ayin ma dai, ko da ya zama ingantacce, to kuwa ya saɓa wa ra'ayin kusan dukkanin malaman tafsiri, da kuma abin da aka ruwaito daga Annabi (S.A.W) da Aisha da Ibnu Abbas da kuma mashahuran malaman tafsiri masu yawa, kamar su Mujahid, da Katada da Ikrama da wasunsu. Saboda haka, babu wata hujja a

cikinsa, ba kuma za a karɓe ta ba, ko mene ne muƙamin ilimin mai ita.”[1]

2. Malaman ƙayyade iyali sukan kawo aya ta 14 da ta 15 a cikin Suratut Tagabun, domin su kafa dalili a game da rashin amfanin yawan jama’a. ayoyin dai su ne:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ﴿14﴾ إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ﴿15﴾

*“Ya ku waɗanda suka yi imani! Haƙiƙa daga cikin matanku da ’ya’yanku akwai abokan gaba a gare ku, saboda haka ku guje su (ku yi hankali da su). Idan kuma kuka yi (musu) afuwa, kuka yafe (musu), kuka kuma gafarta (musu), to haƙiƙa Allah mai yawan gafara ne, kuma mai yawan jinƙai. Dukiyoyinku da ’ya’yanku wata fitina ce (ta jarrabawa), Allah kuma a wurinSa akwai lada babba.”*

Waɗannan ayoyi dai babu yadda za a yi kafa hujja da su, a game da ƙayyade iyali, ya inganta, domin kuwa waɗansu ruwayoyin hadisai, waɗanda aka samo daga Ɗabari daga Aɗa’u ɗan Yassar da kuma Ikrama da kuma wadda aka samo daga Tirmizi, shi kuma daga Ibnu Abbas, duk sun nuna dalilin saukar ayoyin. Taƙaitaccen bayanin hakan kuwa shi ne: Waɗansu daga cikin sahabban Annabi (S.A.W) sun yi niyyar yi wa ’ya’yansu da matansu aƙuba, saboda sun yi sanadiyyar rashin zuwansu wajen jihadi da kuma rashin yin hijira. Sai dai kuma Allah Maɗaukakin Sarki ya kwaɗaitar da su, ya kuma ƙarfafa musu guiwar cewa su yafe musu, kuma su gafarta musu. Amma kuma ya gargaɗi iyayen cewa, lallai kada us yarda su daka ta ’ya’yansu a irin wannan hali. Ya kuma gaya musu cewa, dukiyoyi da kuma ’ya’ya fitina ce ta jarrabawa, saboda haka bai kamata duk mai hankali ya yarda su hana shi aikin alheri ba.

Saboda haka, waɗannan ayoyi ba su da wata dangantaka da yawaita ko ƙaranta ’ya’ya. Kafa hujja da su a game da ƙayyade iyali ba komai ba ne illa son zuciyar malaman ƙayyade iyali.

---

[1] Daga littafin Limaslahi Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu na Dakta Abdul-Aziz ibnud Dardir, shafi na 141.

Haka kuma da Allah ya ce: *"...daga cikin matanku da 'ya'yanku..."* ya nuna cewa ba dukkanin matan ba ne abokan gaba ba, kuma ba dukkanin 'ya'yan ba ne; waɗansu ne kawai daga cikinsu. To abin tambaya a nan shi ne; shin ko malaman ƙayyade iyalin za su iya bayyana mana waɗanne ne Allah yake nufin cewa su ne abokan gaba? Shin sai 'ya'ya sun yi yawa ne ake samun abokan gaba a cikinsu, waɗanda za su hana mutum aikata alheri, saboda haka ya zama tilas mu ƙayyade iyali kada a sami abokan gaba a cikinsu? Ko kuma ko da 'ya'yan kaɗan ne za a iya samun haka? Idan haka ta faru wacce shawara za su bayar? Amma kuma sau da yawa muna gann wasu masu 'ya'ya kaɗan sukan kauce hanya, su riƙa satar kuɗin jama'a domin daɗaɗa wa 'ya'yan; kar su sha wahala. Sannan kuma idan 'ya'ya huɗu ake so kowa ya haifa, sai kuma duk suka zama abokan gaba, shin ya kamata wanda hakan ta faru a gare shi ya ƙara haihuwa ko Allah ya sa ya haifi waɗanda ba abokan gaba ba? Kuma yaya za a ɓullo wa al'amarin, tun da yake ba a iya gane waɗanda suke abokan gabar ne sai sun girma?

Sannan kuma ayar tana nuna cewa, yadda al'amarin yake shi ne; a iya samun abokan gaba a cikin 'ya'ya, haka ma za a iya samu a cikin matan aure. To da dai wannan gabar tana nufin wai kada a haifi 'ya'ya da yawa ne, da kuwa ta ba da ma'anar cewa su matan ma, kada a aure su, domin mutum bai sani ba, ko wadda zai aura ɗin abokiyar gabarsa ce, wato wadda za ta ɓatar da shi. Kuma sau da yawa, mukan ga wata matar (guda ɗaya), ta zama sanadiyyar ɓacewar mijinta ko kuma kauce hanyarsa, musamman ma dai a wannan zamanin namu. Amma duk da haka wannan ba zai zama dalilin cewa kada a yi aure ba, ko kuma kada a auri mata fiye da ɗaya. Saboda haka a yi da'awar cewa waɗannan ayoyi suna goyon bayan ƙayyade iyali ne, to wannan kafirar ƙarya ce.

3. Haka kuma sukan ce, wai akwai nassoshin Alƙur'ani da hadisai, masu yawa, waɗanda suke yi wa Musulmi gargaɗi cewa, a maimakon su riƙa ba da muhimmancin yawan abu, lallai ne su ba da muhimmancin ga nagartarsa da ingancinsa ake so, saboda haka sai a taƙaita yawansu, a samu kaɗan don ta haka ne kawai za su zama masu nagarta. Ga dai waɗansu daga cikin nassoshin da sukan dogara a kansu, a wajen wannan shirin nasu na yaudara da makirci:

(a) Aya ta 249 ta cikin Suratul Baƙara:

قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ﴿249﴾

*"…(sai) waɗanda suka sakankance cewa lallai su za su sadu da Allah suka ce: "Sau da yawa 'yar ƙungiya kaɗan ta rinjayi ƙungiya mai yawa, da yardar Allah. Allah kuma yana tare da masu haƙuri."*

(b) Aya ta 13, a cikin Suratu Ali-Imran:

قَدْ كَانَ لَكُمْ ءَايَةٌ فِى فِئَتَيْنِ ٱلْتَقَتَا فِئَةٌ تُقَٰتِلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخْرَىٰ كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْىَ ٱلْعَيْنِ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِۦ مَن يَشَآءُ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُوْلِى ٱلْأَبْصَٰرِ﴿13﴾

*"Haƙiƙa aya ta kasance a tare da ku game da runduna biyu waɗanda suka gwabza; runduna ɗaya tana yaƙi saboda Allah, ɗayar kuma kafira ce, suna ganin (Musulmi) sun ninka su biyu a ganin ido, Allah kuwa yana ƙarfafa wanda ya so da nasararsa. Haƙiƙa a cikin wannan (babbar aya) akwai izina ga masu basira."*

(c) Aya ta 100 a cikin Suratul Ma'ida:

قُل لَّا يَسْتَوِى ٱلْخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ ٱلْخَبِيثِ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ يَٰأُوْلِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ﴿100﴾

*"Ka ce 'munanan abubuwa da tsarkaka, ba za su yi daidai ba, ko da kuwa yawan munanan ya ba ka sha'awa. To sai ku ji tsoron Allah, ya masu hankali domin ku rabauta."*

(d) Aya ta 46 a cikin Suratul Kahafi:

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا﴿46﴾

*"Dukiya da 'ya'ya ado ne na rayuwar duniya. Amma wanzazzun ayyuka na gari, su suka fi alheri a wajen Ubangijinka a wajen lada, kuma su suka fi alheri a wajen buri."*

(e) Haka nan ma sukan kawo hadisin Annabi (S.A.W), wanda a cikinsa yake cewa Sahabbansa: "Al'ummu sun kusa su riƙa

wasoso a kanku, kamar dai yadda masu cin abinci kan yi wasoso a akushinsu."

Sai ya ce: "A'a, ai kuna da yawa a wannan lokacin, sai dai kuma ku shara ce a lokacin, kamar sharar kan hanyar ruwa, kuma lallai Allah zai cire kwarjini (wanda kuke da shi) daga zukatan abokan gabarku, kuma lallai zai jefa rauni a cikin zukatanku."

Sai suka ce: "Mene ne raunin ya Manzon Allah?" Sai ya ce: "Son duniya da ƙin mutuwa."

Waɗannan nassoshi dai duk wanda ya karanta su ya san cewa ba su da wata alaƙa ko kaɗan da da'awar da malaman ƙayyade iyali ke yi. Saboda kuwa nassi na (a) yana nuna irin yadda ƙarfin muminai ko da ba su da yawa, (balle kuma in suna da yawa), kan rinjayi na kafirai, komai yawansu. Yawan muminai na gaskiya bai taɓa zama abin suka ba. Saboda haka wannan aya tab ta da wata alaƙa da ƙayyade iyali. Haka kuma ba ta saɓa wa nassosin da ke ƙarfafa wa Musulmi guiwar su yi ta hayayyafa ba. Abin da kawai take nunawa shi ne, ƙarfin muminai shi ne ƙarfi na haƙiƙa, domin kuwa tushensa daga Allah ne, saboda aka komai yawan kafirai, to kuwa muminai ne za su yi nasara a kansu, da izinin Allah.

Nassi na (b), shi ma ba ruwansa da zancen ƙayyade iyali, domin kuwa yana magana ne a game da taimakon da Allah ya ba wa muminai a yaƙin Badar, a inda duk da ƙanƙantar Musulmai, Allah ya nuna wa kafirai cewa sun ninka su biyu, wanda saboda haka tsoron ya shiga zukatansu, har dai aka yi nasara a kansu. saboda haka ba maganar yawa a ciki. Maganar dai ta imani ce da jihadi fi sabilillahi.

Nassi na (c), shi ma dai haka, ba yana sukan yawa ba ne, amma yana sukan munin abu ne komai yawansa. Haka kuma yana yabon nagartar abu, ko da kuwa ƙanƙani ne (ballantana kuma idan yana da yawa). Saboda haka babu yadda za a yi wannan zamani, muka ga masu 'ya'ya kaɗan sun zama ƙazanta, a cikin al'umma, saboda rashin tarbiyya ta gari, sai dai rayuwa irin ta maguzawan Turai! Amma kuma mun ga wasu 'ya'ya da yawa, waɗanda suka dage wajen yi musu tarbiyya, sun zama na gari masu amfani ga al'umma.

Amma ayar da aka kawo a (d), wadda wasu malaman ƙayyade iyali ke kawowa, domin su kafa hujja da ita, ba tana sukan samun dukiya da 'ya'ya ba ne. Dukiya idan an same ta ta hanyar halal, kuma aka kashe ta ta yadda Allah ya ce, sai ta zama alheri, komai yawanta kuwa, amma ko da kaɗan ce aka samu, ta mummunar hanya, ko kuma aka kashe ta wajen saɓa wa Allah, sai ta zama bala'i. To haka ma 'ya'ya suke. Komai yawansu idan aka yi musu kyakkyawar tarbiyya, sai su zama alheri. Amma ko da ɗaya ne aka yi sakaci, ba a yi masa tarbiyyar kirki ta Musulunci ba, to sai samun sa ya zama sharri, ba ga iyayensa kaɗai ba, amma har ga al'umma baki ɗaya. Saboda haka abin ba a yawa ba ne.

Haka kuma Allah ya bayyana dukiya da 'ya'ya a cikin wannan aya da cewa, 'adon duniya ne,' domin kuwa, mutum a rayuwarsa yana buƙatarsu, saboda haka ashe wata ni'ima ce ta Allah, wadda ya yi wa bayinsa, amma idan an bi hanyar kirki, wadda Allah ya tsara wa mutum wajen neman dukiyar da kuma yin amfani da ita, da kuma yi wa 'ya'yan tarbiyya ta gari. Saboda haka, ba za su zama sharri wanda ya zama tilas a ƙayyade su ba.

Amma dangane da hadisin da aka kawo a (e), abin da Annabi (S.A.W) yake yi wa Musulmi gargaɗi a game da shi shi ne; su guji abin da zai jawo musu rauni, har sauran kafiran al'ummu su yi galaba a kansu, su rƙia yin yadda suka ga dama da su, su mai da su wasu banzaye, ba su ganin darajarsu, kamar dai halin da muke ciki a yanzu. Amma da Sahabbai suka tambaye shi dalilin wannan rauni, Annabi (S.A.W) bai ce musu saboda sun yi yawa ba ne; amma ce musu ya yi (dalilin) shi ne 'son duniya da ƙin mutuwa', wanda shi ya sa ba za su iya yin jihadi ba saboda kare mutuncin addininsu kuwa shi ne mutuncinsu. Saboda haka, ba wai Annabi (S.A.W) ya ce su daina haihuwa da yawa ba ne, saboda shi ke kawo musu rauni, ballantana a kafa hujja da shi a game da ƙayyade iyali!

4. Haka nan ma malaman ƙayyade iyali sukan kafa hujja da hadisin da Hakim da Abu Dauda da Ɗabarani da Baihaƙi suka ruwaito cewa, Annabi (S.A.W) ya ce: "Ya ishi mutum zunubi ya tozarta wanda yake ciyarwa."

Zarƙani ma ya ruwaito shi a cikin Mukhtasarul Maƙasidil Hasanah da lafazin: "Ya isa zunubi ga mutum ya hana wa wanda ya mallaki abincinsa."

Wannan hadisi ko kusa ba ya nuna maganar ƙayyade iyali. Yana magana ne a kan zunubin mutumin da ke da halin ciyar da wanda ya wajaba ya ɗauki nauyinsa, to amma sai ya ƙyale shi, bai kula da shi ba, saboda rowa ko kuma dai wani dalilin. Wannan kuma ba shi da alaƙa da yawa ko rashin yawa, domin kuwa akan sami mutumin da ke da ɗa ɗaya, ko ma babu amma sai ya yi watsi da ciyar da ko da matarsa ce duk da cewa yana da hali.

5. Haka nan ma sukan kafa hujja da hadisin da Abu Dawud ya ruwaito daga Asma'u 'yar Yazid ɗan Sakan (R.A) a game da cewa ai an ma haramta yin jima'i da matar da ke da goyo, ballantana na ta yi ciki. A hadisin Asma'u ta ce: "Na ji Manzon Allah (S.A.W) yana cewa: "Kada ku kashe 'ya'yanku a ɓoye, domin kuwa gila (wato saduwa da mace mai goyo) yakan riski mahayin doki sai ya rikito da shi daga kan dokin nasa."

Wannan hadisin bai nuna haramcin gila ba, ko da yake dai ya yi hani da yi hakan. Saboda haka ne ma a hadisin da aka ruwaito daga Jazzama 'yar Wahab (wanda aka kawo a baya), Annabi (S.A.W) ya ce: "Lallai na yi niyyar in hana yin gila. To amma sai na dubi Romawa da Parisawa, sai ga su suna yi wa 'ya'yansu gila, to amma yin hakan ba ya kawo wata cuta ga 'ya'yan nasu."

Wannan a fili yake ke nan, cewa hadisin Asma'u ko da yana tabbatar da haramcin gila ne (balle ma ba haka ba ne), to hadisin Jazzama ya shafe shi. Saboda haka babu maganar haramcin ke nan. To ta wace hanya ke nan wannan hadisin zai iya zama hujjar ƙayyade iyali, in ban da jahilci ko son zuciya?

**"Nassoshin" da ba su da Tushe:**

Duk da cewaManzon Allah (S.A.W) ya ce: "Wanda ya yi min ƙarya ko da harafi ɗaya ne, to ya tanaji wurin zamansa a wuta." Sai ka iske malaman ƙayyade iyali na ƙago hadisan ƙarya, ko kuma dai su riƙa yin amfani da waɗanda suka san ƙagaggu ne, domin cim ma muguwar manufarsu. Ga dai misalan irin

waɗannan maganganu da aka danganta su da Manzon Allah (S.A.W), alhali ba shi ya faɗe su ba.

1. 'Ya'ya abu ne da ke sa rowa da kuma tsoro:

Wannan hadisin mutane da yawa sun ruwaito shi ta hanyoyi iri-iri, Ibnu Majah ma ya ruwaito shi (da isnadinsa) daga Ya'ala al-Amiri. Askari da Haki ma sun ruwaito shi daga Aswad ɗan Khalf. Abu Ya'ala kuma da Bazzar sun ruwaito shi daga Abu Sa'id da lafazin: "Da ɗan itaciyar zuciya ne, kuma abu ne da ke sa rowa da kuma tsoro."

Malaman ƙayyade iyali sukan ce, tun da Annabi (S.A.W) ya soki 'ya'ya saboda ya siffanta su da cewa suna jawo tsoro da kuma rowa, to ashe rashinsu ke nan shi ya fi. Amma gaskiyar al'amarin shi ne cewa wannan sukan 'ya'yan da hadisin ya yi, shi ne ma babban dalilin da ya nuna cewa ba ingantacce ba ne. saboda kuwa Ibnu Kayyum Allah ya jiƙan sa ya ce: "Hadisan da suka zargi (yawan) 'ya'ya dukkaninsu, tun daga farkonsu har zuwa ƙarshe, ƙarya ne." [1]

Haka nan kuma Abu Hafsin Umar ɗan Badrul Muwassilli, tsohon limamin Masallacin Al'aƙsa, (wanda ya rasu a shekarar 623, bayan Hijira), a cikin littafinsa Al-Mugni Anil Hifzi Wal Kitabi Fiy Ma Lam Yasihha Fihi Sahy'un Minal Ahadis shafi na 77 ya ce: "Babu wani abu ingantacce da aka samo daga Manzon Allah (S.A.W) a game da wannan babi (wato zargin samun 'ya'ya).[2]

2. Suka ce wai Annabi (S.A.W) ya ce: "Mai iyali dai bai taɓa rabauta ba."

Ibnu Adiyyi ya ce: "Wannan wata magana ce ta Sufyan ɗan Uyaina." [3]

Ajaluni ya ce: "Maganar Ibnu Uyaina ce kawai wadda ya samo daga Hisham." [1]

---

[1] Daga A-Manarul Munif fissahibi Waɗɗa'if, Fasali na 25, shafi na 163, Darul Muslim ta watsa, Ibnud Dardir ya tsakuro a cikin littafinsa, Li Maslaha Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu, shafi na 132.

[2] Ibnud Dardir ne ya kawo a cikin littafinsa: LiMaslahati Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu, shafi na 133.

[3] **Daga Limas lahati Man Tahdidun Nasai, na Ibnud Dardir, shafi na 133.**

Kuma ma ai an sami ingantaccen hadisi, wanda ya saɓa wa wannan hadisi mara inganci, cewa Annabi (S.A.W) ya ce: "Wane mutum ne ya fi lada fiye da mutumin da ke da iyali, yake ɗawainiya (yake kula) da su, har Allah ya wadata su, daga falalarsa."

3. Kuma suka ce, an ruwaito daga Annabi (S.A.W) ya ce: "Wani zamani zai zo wa mutane wanda halakar mutum a cikinsa za ta kasance a hannun matarsa, da iyayensa, da 'ya'yansa. Za su riƙa aibanta shi ne da talauci su kuma kallafa masa abin da ba zai iya ba. Saboda haka sai ya shiga guraren da, a cikinsu, addininsa zai tafi, sai kuma ya halaka."

Idan ma wannan hadisi ingantacce ne, to halakar da ake nufi, a nan, ita ce halaka ta fuskar addini, alal misali, cin rashawa, ko sata ko zamba da dai makamantansu, domin ya biya buƙatar waɗanda yake ɗaukar nauyinsu, saboda haka sai ya yi hasarar addininsa saboda faranta musu rai. Wannan kam babu shakka, addini bai yarda da shi ba. To amma wannan ba wai ya dogara ga yawan 'ya'ya ba ne, ko kuma rashin yawansu. Domin kuwa me yiwuwa a sami mata ɗaya, (kuma ko 'ya'ya babu) mai haɗama da son abin duniya, wadda ba ruwanta da kyawawan ɗabi'u, ko kuma addini, ta riƙa neman sai mijinta ya yi mata abin da ba zai iya ba, saboda haka sai ta sa shi aikata haramun. Manyan ɓarayin gwamnati, da manyan macuta, ai ba 'ya'yan ba ne suka yi musu yawa, domin wasu ma ko 'ya'yan ba su da su, in ma suna da su kaɗan ne.

4. Kuma haka nan sukan kawo wannan maganar, su ce Annabi (S.A.W) ne ya faɗe ta: "Karancin iyali ɗayan sauƙi biyu ne, haka kuma yawansu ɗayan tsanani biyu ne."

Shaukani da Fatanni da Zarƙani da Ajaluni da sauransu, sun nuna cewa wannan hadisi ba ingantacce ba ne. Fatanni ma cewa ya yi: "An yi wasu littattafai a game da hadisai, duk kuma abin da suka ƙunsa (na hadisai) ƙagagge ne. Misalin irin waɗannan littattafan shi ne wanda Kuda'i ya rubuta wannan kuma shi wannan hadisin yana

[1] Ibnud Dardir ne ya kawo daga Kashful Hafa'i, juzu'i na 2, shafi na 251, Ɗab'n Darut Turas, Alƙahira.

cikin hadisan da ya kawo a cikin littafin nasa, kamar yadda Shaukani ya bayyana.” [1]

5. Akwai ma wanda ya kawo wata magana, wadda ya ce wai Annabi (S.A.W) ne ya faɗe ta, suka kuma kafa hujja da ita cewa, Musulunci ya yarda da ƙayyade iyali. Maganar kuwa ita ce: “Haƙiƙa lokaci na zuwa a wannan duniyar, a yayin da za a riƙa taya mutum murna, saboda sauƙin nauyin (’ya’ya), kamar dai yadda ake taya mutum murna a yau, saboda yana da ’ya’ya goma.”

Wannan dai daga ji ƙarya ne, domin kuwa babu yadda za a yi a ingantattun hadisai, Annabi (S.A.W) zai ƙarfafa wa Musulmi guiwar su yi ta hayayyafa domin su yi yawa domin yana son ya fi sauran Annabawa yawan mabiya ranar Alƙiya, sannan kuma ya faɗi wannan magana da aka ce ya faɗa.

**Ra’ayin Imam Gazali:**

Idan muka lura za mu ga cewa, da wuya malaman ƙayyade iyali su yi magana, a game da goyon bayan shirin, ba tare da sun kafa hujja da ra’ayin Imam Abu Hamid, wanda aka fi sani da Gazali ba, kamar yadda ya yi bayani a cikin littafinsa Ihya’u Ulumiddin, kusan ma dai a ce duk malaman da suka amince da shirin ƙayyade iyali, sai ka ji su, suna ta maimaita ra’ayin Gazali alhali kuwa bayanin Gazali ya yi, ba wai yana nuna goyon baya ba ne, a game da shirin ƙayyade iyali, domin kuwa a zamaninsa kuma a inda yake babu ma ko tunanin ƙayyade iyali, ballantana ma a ce ya goyi bayansa.

Gaba-gaɗi za mu iya cewa kowa ya karanta littafin Gazali Ihya’u Ulumiddin zai ga cewa ko kusa ba ya goyon bayan ƙayyade iyali. A maimakon haka, shi ma kamar sauran malaman Musulunci suna ganin cewa babbar manufar aure ita ce a yawaita, ba wai kawai a haifi ’ya’ya ba. Saboda haka a cikin “Littafin Ladubban Aure”, a cikin littafin nasa, ya fara da cewa: “Bayan haka, aure dai mataimaki ne a game da (tabbatar da) addini, mai raunana shaiɗan, haka kuma katangar ƙarfe ce (mai kare mutum) daga abokan gabar Allah, haka kuma shi wani dalili ne na yawaita, wanda saboda shi shugaban Ma’aika zai yi wa sauran Annabawa taƙama (ranar alƙiyama).

[1] Duba Al-Fawa’idul Majmu’ah Fi Ahadisil Maudu’ah, shafi na 138, kamar yadda ad-Dardir, ya kawo a cikin Li Maslahati Man Tahdidun Nasai Aw Tanzimuhu, shafi na 136 – 137.

Sannan kuma a wannan littafin ya kawo babi guda a kan "Kwaɗaitarwa a game da aure", a inda ya kawo ayoyin Alƙur'ani da hadisan Annabi (S.A.W) masu yawa, waɗanda ke ta ƙarfafa wa Musulmi guiwar su yi aure, domin su hayayyafa.

Sannan kuma sai ya yi babi a game da Fa'idojin Aure a inda ya lissafa abubuwa biyar (tare da bayaninsu) cewa su ne fa'idojin aure. Fa'ida ta farko, wadda kuma ya yi bayani a kanta fiye da sauran, ita ce (samun) 'ya'ya, wanda ya nuna cewa shi ne tushen aure kuma sabod ahaka ne ma aka shar'anta aure. Ya bayyana cewa wannan fa'ida ta 'ya'ya wani aikin alheri ne da ke kusanta mutum da Allah ta hanyoyi huɗu:

1. Yin abin da Allah ke son mutum ya yi na abin da zai iya, saboda samun 'ya'ya, saboda jinsin mutum ya ci gaba da wanzuwa har zuwa tashin Alƙiyama, wanda in ba don auren da haihuwar 'ya'ya ba da hakan bai yiwu ba. Kuma da ma Allah ya yi umurni da a sadu da mata (ta hanyar jima'i) ne, saboda samun 'ya'ya, saboda haka kuma Allah ya halicci mace da namiji ya halicci maniyyi, ya halicci mahaifa, ya kuma halicci sha'awa a tsakanin mace da namiji. Waɗannan abubuwa kamar yadda Gazali ya bayyana sun nuna manufar mahaliccinsu. Daɗin daɗawa kuma Ma'aiki (S.A.W) ya bayyana manufar haɗuwar mace da namiji ta hanyar aure, a inda ya ce: "Ku yi aure, sai ku yi ta hayayyafa." Saboda haka duk wanda ya ƙi yin aure, to ya guje wa yin noma ke nan, kuma ya ɓata iri, (saboda kuwa Allah ya siffanta mata da gonaki), ya kuma saɓa wa manufar ɗabi'a da kuma hikimar da ta sa aka yi ɗabi'ar (ta mace da namiji).

Ya ci gaba da bayyana cewa wannan ma shi ya sa shari'a ta nuna matuƙar munin 'ya'ya, da kuma binne su, domin kuwa hana cikar halittar Allah ne. Shi ya sa ma wasu suka ce, "azalu ɗayan binne 'ya'ya da rai ne, guda biyu." [1]

2. Neman soyayyar Manzon Allah (S.A.W) saboda mutum zai yawaita waɗanda shi Manzon Allah (S.A.W) zai yi wa sauran Annabawa taƙama da yawansu ranar tashin alƙiyama. Ya dai kawo hadisai da dama a game da wannan, waɗanda na riga na kawo kusan dukkansu a babi na biyar.

[1] Daga Ihya'u Ulumuddin na Imam Gazali, juzu'i na 4, shafi na 103.

3. Mutum zai bar ɗa na gari wanda zai riƙa yi masa addu'a, kamar dai yadda ya zo a cikin hadisi.
4. Ya zama cewa ɗan ya riga shi mutuwa, wato dai ya mutu yana ƙarami, saboda haka sai ya zama mai ceto a gare shi.

Sannan bayan gama wannan bayanin, sai ya ce: "To haƙiƙa, ya bayyana ke nan ta waɗannan hanyoyi huɗu cewa falalar aure wadda ta fi kowace ita ce kasancewarsa wata hanya ce ta samun 'ya'ya." [1] Daga nan za mu gane cewa, Imam Gazali ba mai goyon bayan ƙayyade iyali ba ne; amma sai dai mai yin kira ne zuwa ga yawaita 'ya'ya, saboda haka ne ma ya bayyana cewa, yawaita haihuwar 'ya'ya wata alama ce ta son Allah da Ma'aikinsa (S.A.W). Amma ra'ayin Gazali a game da azalu, shi ne cewa, shi azalu halal ne, amma idan akwai lalura (ta yin hakan), da kuma cewa abu ne wanda bai dace a yi ba. Ga ma dai abin da ya ce game da hakan: "Yana daga cikin ladubba, wato ladubban jima'i cewa, kada mutum ya yi azalu; kada ya zuba iri sai a wurin noma, wato mahaifa, domin kuwa 'Babu wani rai da Allah ya ƙaddara zai kasance face sai ya kasance ɗin.' Haka nan dai Manzon Allah (S.A.W) ya ce." [2]

Daga dai jin wannan magana ta Gazali, an san cewa shi ba mai goyon bayan azalu ba ne, balle ma ya zama cikin masu kira zuwa ga yin sa. Daga bayaninsa, za a gane cewa bai kamata a yi azalu ba. To amma mene ne hukunci idan an riga an yi? A game da hakan ne ya ce: "To amma idan ya yi azalu ɗin, to malamai sun yi saɓani a game da halaccinsa da kuma karhancinsa a bisa ra'ayoyi huɗu. Saboda haka akwai wanda ya halatta shi gaba ɗaya, a kowane hali; akwai kuma wanda ya haramta shi a kowane hali; akwai kuma wanda ya ce halal ne, amma da yardar matar, amma ba halal ba ne in babu yardarta. Ga alama mai faɗin hakan, ya haramta cutarwa ne (ga matar) ta hanyar azalu; akwai kuma wanda ya ce an halatta (a yi azalu) game da baiwa, amma ba 'ya ba. Ingantacciyar magana, a wurinmu ita ce; yin hakan halal ne. Amma karhancin (yin hakan), to ana faɗinsa ne, a game da hani na haramci da hani na ƙyama (wanda bai kai ga haramci ba), da kuma yin abin da bai dace ba. To shi azalu makaruhi ne da ma'ana ta uku (wato yin abin da bai dace ba), kamar

[1] Daga Ihya'u Ulumuddin na Imam Gazali, juzu'i na 4, shafi na 107.
[2] Daga Ihya'u Umuliddin na Gazali, juzu'i na 4 shafi na 149.

dai irin yadda akan ce: “An karhanta wa wanda ke zaune a Masallaci ya zauna kawai, ba ya yin zikiri ko Salla. Haka kuma an karhanta wa wanda ke Makka, mazauninta ya zauna bai yi hajji ba, kowace shekara. Abin da ake nufi da wannan karhancin shi ne yin abin da bai dace ba kurum. Wannan tabbataccen abu ne saboda bayanin da muka yi na falala a game da (samun) ’ya’ya (wanda azalu ya saɓa masa).”

Daga wannan bayani nasa za mu fahimci cewa, shi Imam Gazali ba wai ya goyi bayan yin azalu ba ne. A maimakon haka ya ma nuna cewa, ba ya daga cikin ladubban jima’i, saboda saɓa wa manufar aure da ya yi.

Sannan kuma ya ambaci ra’ayoyin malamai a game da idan an yi azalu, daga cikin waɗannan ra’ayoyi akwai masu haramta shi gaba ɗaya; akwai kuma masu karhanta shi, akwai kuma ra’ayin da ya halatta shi a wani halin, amma ya haramta a wani halin. Sannan shi kansa ya ɗauki ra’ayin cewa, yin azalu bai dace ba.

A taƙaice dai, malaman ƙayyade iyali ba su da wata madogara a cikin ra’ayin Gazali, domin shi ba wai yana goyon bayan ƙayyade iyali ba ne ko ma azalu (wanda shi azalu daban ma yake da ƙayyade iyali).

**Masalaha:**

Wani lokaci, malaman ƙayyade iyali sukan fake da ƙa’idar shari’a ta maslaha a wajen kare wannan mugun shiri. Sukan ce, tun da babu wani nassi, na Alƙur’ani ko na Sunna, wanda ya hana ƙayyade iyali, kuma tun da ƙaruwar yawan jama’a tana kawo illa a game da al’amarin lafiyar al’umma da sha’anin iliminta da ma sauran al’amuranta, saboda ƙaruwar jama’a ya zarce arzikinta, to ashe ya halatta, ko ma ya zama wajibi a ƙayyade yawan jama’a, domin inganta lafiya da ilimi da kuma tattalin arzikin al’umma, baki ɗaya. Suka ce wai Musulunci ya yarda da yawan ’ya’ya ne, idan hakan zai zama alheri ga al’umma. Amma lokacin da yawan nasu ya zama jidali, to abin da Musulunci yake so, kuma yake kira zuwa gare shi ne a ƙaranta haihuwa, saboda masalaha (da amfanin) al’umma. Wasu daga cikin masu goyon bayan abin, har ma cewa suka yi, wai Musulunci ba ya goyon bayan haihuwar ’ya’ya da yawa. Haka ma dai wani malami a ƙasar Masar, Alkaramani ya ce: Wannan ra’ayi dai a game da maslaha ba shi da

inganci, saboda kuwa maslaha wadda a ta iya zama wani tushe na tabbatar da wata shari'a, ita ce maslahar da ta dace da manufar shari'a, sannan kuma babu wani dalili na shari'a wanda ya nuna yarda da abin ko kuma rashin yarda da shi. Domin in kawai wani dalili na shari'a wanda ya yarda da shi. Domin in akwai wani dalili na shari'a wanda ya yarda da shi, to sai ya shiga cikin ƙiyasi. Amma idan akwai ƙa'idar shari'a da ta nuna rashin yarda da shi, to babu yadda za a yi shari'a ta yarda da shi.

Saboda haka kafin maslaha ta zama karɓaɓɓiya, wadda za a iya tabbatar da wani hukunci a kanta, to tilas ne kada ta saɓa wa wani nassi (na Alƙur'ani ko kuma na hadisi). Kayyade iyali kuwa ya saɓa wa nassoshi masu yawan gaske, waɗanda muka riga muka gani a baya.

Haka nan kuma abin da ake la'akari da shi a game da maslaha shi ne kiyaye abubuwa biyar, a rayuwar al'umma; kiyaye addini, da rai, da hankali da zuriya da dukiya, domin sai da waɗannan abubuwa biyar ne mutum ke iya rayuwa mai ma'ana. Tsarin iyali kuwa ya saɓa wa kare zuriya.

Sannan kuma a bisa ƙa'idar maslaha, tilas ne ya zama cewa idan an yi amfani da maslahar, to za a kawar da wata wahala ne, to mutum su shiga cikin wahala. Wannan shiri kuwa na ƙayyade iyali babu wata maslaha a cikinsa wadda za ta kawar da wahala, domin kuwa kamar yadda muka gani a baya, maƙiyan Musulunci ne, suka ɓullo da shirin, domin su amfana da shirin, Musulmi kuma su cutu. Haka kuma babu inda aka taɓa ganin shirin ya maganta matsalar wata ƙasa; sai ma dai ganin ƙasashen da yayi wa muguwar ila, kamar dai yadda aka yi bayani, a babi na farko a wannan littafin.

A taƙaice dai, duk wasu hujjojin da malaman ƙayyade iyali ke kawowa, a game da kare wannan mugun shirin, hujjoji ne da ba su dace ba, ta hanyoyi da dama, kamar dai yadda muka gani. Saboda haka lallai malaman da ke ruɗin jama'a, suna ɓatar da su a game da wannan lamari, su ji tsoron Allah, su fito fili, su faɗi gaskiya, domin su ceci al'umma daga wannan mugun shirin.

## BABI NA TAKWAS
## YADDA MUSULUNCI YA MAGANCE MATSALAR (TALAUCI DA YUNWA)

Babban dalilin da ya sa aka ɓullo da shirin ƙayyade iyali, kamar yadda masu shirin ke da'awa, wai shi ne saboda a yi maganin talaucin da mutane ke ciki, da kuma rashin isasshen abinci. Wannan dai ba gaskiya ba ne, kamar yadda muka gani a baya, kuma ma in haka ne, shirin ƙayyade iyali, ba shi ne maganin matsalar ba. Musulunci dai ya tanadar mana maganin matsalar.

A dunƙule dai ma iya cewa lalacewar ɗan'adam da rashin imaninsa, wanda ya sa shi ya zama azzalumi, maciyin amana, mai son ya cuci ɗan'uwansa, domin ya cin ma manufarsa, mai son abin duniya fiye da komai; domin ya cim ma manufarsa, mai son abin duniya fiye da komai; mai son yin algush a kowace hulɗa tasa tare da sauran 'yan'uwansa, a taƙaice wannan shi ne tushen matsalar. A baya dai mun ga irin yadda manyan ƙasashen kafirai, waɗanda ke jaye da akalar sauran al'ummun duniya, misalin irin su Amerika, ke ta wawure arzikin duniya, suke kuma nuna ƙeta a fili, da suke lalata abinci mai ɗimbin yawa, a maimakon su aika da shi ƙasashen da ke da ƙarancin abinci, a bisa farashi mai rangwame. Kai har ma shiri gare su na lalata amfanin gonar wasu ƙasashe, domin su shiga cikin bala'in yunwa, wanda zai sa a sami raguwar jama'ar ƙasashen, saboda yunwa. Haka kuma domin in mutane suka shiga bala'i sai Amerika ta kawo musu "taimakon" abinci tare da mugayen sharuɗɗa, waɗanda za su mai da ƙasashen bayinta, kamar dai yadda aka yi cikakken bayani a baya.

Saboda haka, Musulunci ne kaɗai maganin wannan matsala, domin kuwa shi ya fara ne da gyaran mutum, shi kansa, ya ba shi kyakkyawar tarbiyya wadda ta sa shi ya zama mai tausayi, mai riƙon amana, mai adalci, mai yaƙi da zalunci, mai jin cewa Allah zai tambaye shi duk abin da ya yi, a nan duniya, kuma zai yi masa sakamako a kai. Canja mutum ta wannan hanya kuwa shi ne tushen duk wani canji a cikin al'umma. In ba tare da shi ba, babu wani canji na kirki da wata al'umma za ta samu, komai ƙayyade iyalinsu kuwa, kuma duk dabararsu. Wannan wata ƙa'ida ce ta Allah, wadda ya bayyana ta a cikin suratur Ra'a, aya ta 11, wanda kuma ba ta canjawa. Ga dai ayar:

﴿إِنَّ اللَّهَ لاَ يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّى يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمْ﴾

*"Hakika Allah ba ya canja abin da ke ga mutane (na halin rayuwarsu) har sai sun canja abin da ke ga kawunansu (sun zama mutanen kirki)."*

Sannan kuma Musulunci ya kafa wasu ƙa'idoji waɗanda suka shafi tattalin arziki da kuma rayuwar al'umma baki ɗaya, saboda tabbatar da adalci da kuma kyautata wa juna, waɗanda idan aka yi aiki da su, to kuwa babu yadda za a yi a sami baƙin talauci, irin wanda ake ciki a yanzu, har ma ake ruɗar mutane cewa, wai saboda jama'a sun yi yawa ne, saboda haka sai su rage yawan nasu.

Wannan shi ya sa Musulunci ya zama wani tsari, wanda ba irin sa, domin kuwa a ƙa'idarsa, ba a ware lamarin tattalin arziki daga kyawawan halaye ko kuma imani. Saboda haka ne ya zama cewa gaba ɗayan harkokin Musulmi, ta wajen yin aiki a sami abin masarufi; ko ta wajen zuba jari; ko ta wajen yin amfani da dukiya, ko tara ta; ko ta wajen rabon arziki, duk da suke da kyawawan ɗabi'u da kuma imanin Musulmi, ta yadda ba zai haramta wa kansa ni'imomin Allah ba, haka kuma ba zai cutar da waninsa ba, ta hanyar samun dukiya, ko kuma yin amfani da dukiyar.

Saboda haka ne Musulunci ya yi watsi da ƙa'idojin tattalin arziki waɗanda ba ruwansu da kyawawan ɗabi'u ko kuma imani, waɗanda kuma suka mai da dukiya ita ce komai a rayuwa. [1]

Wannan shi ya sa Musulunci ya kafa waɗansu ƙa'idoji waɗanda ya wajaba Musulmi ya kiyaye su kafin ma ya sa kansa cikin neman dukiya da mallakarta da kuma sarrafa ta. Waɗannan ƙa'idoji dai suna da dama, to amma suna da matakai guda biyar. [2]

1. Matakin Farko: Ka'idojin tarbiyyar zuciya da tunani:

(a) Ka'ida ta farko: Cewa dukiya gaba ɗaya ta Allah ce, domin kuwa shi kaɗai ne mahaliccin sammai da ƙassai da duk abin da ke tsakaninsu. Duk dai abin da ke duniyan nan mallakar Allah ne Shi kaɗai.

Allah Maɗaukaki a cikin suratu Ali-Imran, aya ta 180 ya ce:

---

[1] Daga Al-Adalatu Ijtima'iyyah Fil Islam na Sayyid Kuɗub, shafi na 22, ɗab'in Darush Shuruƙ (1975).

[2] Na ciro bayanin wɗannan ƙa'idoji ne daga Al-Manzurul Islamiy Li Mushkilatil Giza'i Wa Tahdidin Nasai, shafi na 90.

وَلِلَّهِ مِيرَاثُ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ﴿180﴾

*"Gadon sammai da ƙasa duk na Allah ne, Allah kuma Masani ne a game da abin da kuke aikatawa."*

(b) Ka'ida ta Biyu: Mutane wakilan Allah ne game da duk arzikin da ke hannunsu. Saboda haka kamar kayan ajiya ne waɗanda tilas su koma hannun mai su, ko kuma kayan aro waɗanda tilas a mayar wa mai su. Babu wanda zai tafi ƙabari da abin da yake da shi.

Tun da kuwa haka ne, to tilas ne su bayar da wani ɓangare na dukiyar, (ga masu buƙata, da kuma idan aka buƙata), kamar dai yadda mai abin ya ce a yi. Ga dai abi da ya ce:

وَأَنفِقُواْ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيه.

*"Ku ciyar (wato ku bayar) daga cikin abin da ya sa ku wakilai a cikinsa…".*

(c) Ka'ida ta Uku: Duk wani abin da ke bayan ƙasa na kowa ne. Duk mutane abokan tarayya ne a game da duk wani abin da Allah ya halitta saboda mutane. Babu wani mutum da zai ce wai shi ya fi sauran mutane haƙƙi a cikin waɗannan abubuwa, saboda haka sai abin da ya ga dama zai yi da su, ko kuma shi kaɗai zai amfana da su. Saboda haka ko da mutum ya keɓanta da samun wani abu shi kaɗai, to tilas ne fa ya tuna cewa, wannan abu fa asalinsa na kowa ne. Saboda haka sai ya ba wa masu neman taimako daga cikin abin da ke hannunsa. Allah Maɗaukakin Sarki (a cikin Suratul Baƙara, aya ta 29) ya ce:

هُوَ الَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلأَرْضِ جَمِيعاً

*"Shi ke ya halicci duk abin da ke bayan ƙasa saboda ku…".*

Kuma a cikin Suratun Nur, aya ta 32, ya ce:

وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ اللهِ الَّذِى ءَاتَاكُمْ.

*"Ku ba su (su mabuƙata) daga cikin dukiyar Allah wadda ya ba ku…".*

(a) Ka'ida ta Huɗu: Wajibi ne mutum ya tashi tsaye ya yi aiki; wajibi ne kowane mutum, ya yi amfani da baiwar da Allah ya yi masa, wajen yin abin da zai amfani kansa da kuma sauran mutane gaba ɗaya. Baiwar da Allah ya yi wa mutane, da irin fahimtar da ya yi wa

kowa, sun sha bamban. Wannan bambanci ya nuna cewa kowane mutum da aikin da Allah ya ƙaddara zai iya. Saboda haka sai kowa ya yi gwargwadon iyawarsa. Wannan ma shi ya sa a cikin hadisin da Bukhari ya ruwaito daga Sayyidina Ali (R.A), Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Ku yi aiki, domin kuwa kowane mutum an sauƙaƙa masa abin da aka halicce shi zai iya yi ne."

(e) Ka'ida ta Biyar: Kimar mutum ta dogara ne a kan kasancewarsa mutum, ba wai a kan yawan abin da yake da shi, ko kuma wani muƙami ko asalin da yake da shi ba. Saboda haka mutum na da fifiko ne a kan wani mutum, idan ya fi shi tsoron Allah kawai. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul Hujurat, aya ta 13 ya ce:

﴿يَأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنْثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوباً وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓاْ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ أَتْقَاكُمْ...﴾

*"Ya ku mutane! Haƙiƙa mu mun halicce ku daga namiji da mace, kuma muka sanya ku (kuka zama) al'ummomi da ƙabilu (iri-iri) saboda ku san juna. Haƙiƙa mafi girma daga cikinku a wajen Allah shi ne wanda ya fi jin tsoron Allah…".*

Haka nan ma a cikin Suraba Saba, aya ta 37, Allah Maɗaukakin Sarki ya gaya mana cewa ba wai wan abin da mutum ya mallaka bane ke kusantar da shi ga Allah. A'a, imani da ayyuka na gari ne kaɗai ke kusanta shi da Allah. Ga mai dai abin da yake cewa:

﴿وَمَآ أَمْوَالُكُمْ وَلاَ أَوْلاَدُكُمْ بِٱلَّتِي تُقَرِّبُكُمْ عِندَنَا زُلْفَىٰ إِلاَّ مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحاً فَأُوْلَـٰئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ ٱلضِّعْفِ بِمَا عَمِلُواْ وَهُمْ فِي ٱلْغُرُفَاتِ ءَامِنُونَ﴾

*"Ba dukiyoyinku ba ko kuma 'ya'yanku ke kusantar da ku a wurinmu. (Ba mu kusntar da kowa gare mu), sai dai wanda ya yi imani kuma ya yi aiki na gari, to waɗannan (waɗanda suka yi haka) suna da sakamako mai ninkuwa saboda abin da suka aikata. Kuma su amintattu ne (cikin kwanciyar hankali) a cikin benaye (na gidan Aljanna)."*

Saboda haka, fifikon da ke tsakanin mutane na arziki kuwa, wannan Allah ya ƙaddara shi ne aboda wata babbar hikima, wato gudanar da al'amuran rayuwa. A game da hakan ne ma a cikin Suratuz Zukhruf, aya ta 32 Allah Maɗaukakin Sarki ya ce:

﴿...وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضاً سُخْرِيّاً...﴾

*"...kuma muka ɗaukaka sashensu a kan sashe, a wajen darajoji, saboda sashensu ya ɗauki wani sashe abin horewa...".*

Manufar wannan fifikon shi ne a sami masu yin ayyuka iri-iri, saboda haka sai mutum ya ɗauki ma'aikaci ko kuma ya ba da aiki ga wanda ya iya shi; lebura ne, magini ne, kafinta ne, tela ne, ko kuma baduku ne da dai sauran ma'aikata iri-iri. Duk dai kowa na buƙatar aikin juna, haka kuma duk a hadiman juna ne. saboda haka babu wanda zai yi taƙamar cewa ya fi wani, sai wanda ya fi tsayawa ya yi aikinsa fi sabilillahi, a bisa tsoron Allah Maɗaukaki, a cikin Suratul Isra'i, aya ta 21 ya ce:

ٱنظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَلَلآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلاً﴿21﴾

*"Dubi yadda muka fifita sashensu a kan sashe. Amma kuma lallai lahira ita ce mafi girman darajoji, kuma mafi girman fifiko."*

Saboda haka fifiko na haƙiƙa a tsakanin mutane shi ne aiki na gari, amma ba tarin dukiya ko kuma girman muƙami ba.

(f) Ka'ida ta Shida: Yin aiki ko zuba jari saboda amfanin jama'a wajibi ne, wato dai ba za a ƙyale mutum ya yi abin da ya ga dama ba, ko ya yi aiki ko kar ya yi. A'a, Musulunci ya wajabta cewa lallai ya yi aiki saboda biyan buƙatar al'umma. Haka kuma tilas ne a juya dukiya ta hanyar da za ta amfani al'umma, domin kuwa dukiya asalinta haƙƙi ne na al'umma. Saboda haka, ba samun riba kaɗai shi ne manufa a game da al'amarin dukiya ba, amma abu na farko shi ne ta yi wa al'umma amfani , saboda saboda haka ba halin Musulmi ba ne ya riƙa bushasha da sharholiya da nishaɗinsa da dukiyar da Allah ya ba shi, alhali al'umma na fama da ƙarancin abinci.

(g) Ka'ida ta Bakwai: Wajen neman dukiya ko kuma wajen kashe ta, dole ne mutum ya haɗa wannan, da kyawawan ɗabi'u, ya kuma tuna da cewa, duk abin da ya yi, wajen tara dukiyarsa, ko wajen kashe ta, za a yi masa hisabi a kai.

Saboda haka tilas ne ya ji tsoron Allah a game da duk abin da zai yi, ya kuma nemi halal. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul Baƙara, aya ta 168 yana cewa:

﴿يَٰأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلأَرْضِ حَلاَلاً طَيِّباً وَلاَ تَتَّبِعُواْ خُطُوَاتِ ٱلشَّيْطَانِ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ﴿168﴾

*"Ya ku mutane! Ku ci halal daga tsattsarkan abin da ke (fita daga) cikin ƙasa, kada kuma ku bi hanyoyin shaiɗan, haƙiƙa shi (shaiɗan) abokin gaba ne bayyananne a gare ku."*

Kuma Tirmizi ya ruwaito daga Mu'az ɗan Jabal, cewa Manzon Allah (S.A.W) ya ce: "Haƙiƙa mafi tsarkakar dukiyar da aka yi aiki aka samu, ita ce wadda 'yan kasuwa suka samu, waɗanda idan suka yi magana ba sa yin ƙarya, kuma idan aka amince musu ba sa cin amana; idan kuma suka yi alƙawari ba sa saɓawa; idan za su saya kuma ba sa sukar (abin da za su saya ɗin); idan kuma za su sayar ba sa kururuta kyawun (abin sayarwar); idan kuma akwai bashi a kansu, ba sa yin taurin bashi; idan kuma su ne ke bin bashin ba sa matsantawa."

**2. Mataki na Biyu: Mallaka:**

Musulunci ya yarda da haƙƙin mallaka, wato mutum ya mallaki wani abu, ko kuma mutane su haɗu su mallaki wani abu, amma a ƙarƙashin ƙa'idar cewa maɓuɓɓugar dukiya baki ɗaya ta Allah ce, saboda kuwa shi ne ya halicce ta. Haka nan kuma al'umma na da haƙƙi a ciki, ko kuma ma a ce shi mai dukiyar kamar wani ma'aikaci ne a cikin dukiyar al'umma. Manufar Musulunci dai a game da wannan shi ne cewa, lallai ya zama cewa kowane mutum zai iya samun abin da ya zama tilas na buƙatun rayuwa. To daga nan kuma a iya samun fifiko wajen mallakar dukiya, matuƙar dai za a tabbatar da wannan babban haƙƙi, wato haƙƙin da kowa ke da shi na samun abin da yake tilas a rayuwa. [1]

Haƙiƙa akwai ayoyin Alƙur'ani da dama waɗanda ke tabbatar da ƙa'idar haƙƙin mallaka. Ga wasu daga ciki:

(a) Aya ta 15, a cikin Suratut Tagabun, a inda Allah yake cewa:

﴿...أَنَّمَآ أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلاَدُكُمْ فِتْنَةٌ...﴾

---

[1] Daga littafin Al-Islam wa Mushkilatul Hukum Wat Tawjih fi Mujtama'il Mu'asi na Dakta Muhammad Bahi, shafi na 157.

*“Dukiyoyinku da kuma ‘’ya’yanku fitina ne kawai (ta jarrabawa a gare ku).”*
(b) Aya ta 40, a cikin Suratul Haj, inda Allah Maɗaukakin Sarki yake cewa:

﴿ٱلَّذِينَ أُخْرِجُواْ مِن دِيَارِهِم بِغَيْرِ حَقٍّ...﴾

*“Waɗanda aka fitar da su daga gidajensu…”.*

Haka kuma an yi umurni da a ba da zakka kuma a yi sadaka. Ba kuwa za a iya yin hakan ba sai daga cikin dukiyar da aka mallaka.

Haka kuma an ruwaito cewa, Aisha – Uwar Muminai – (R.A) ta tambayi Annabi (S.A.W) ta ce: “Waɗanne abubuwa ne waɗanda bai halatta a hana (wa kowa) su ba?” Ya ce: “Ruwa da gishiri da wuta”.

Ba wai manufar hadisin ya taƙaita haƙƙin da kowa ke da shi na mallaka a kan waɗannan abubuwa guda uku ne ba. Abin nufi dai shi ne, duk wani abin da al’umma za ta cutu, idan aka ɓoye shi, to ba ya halatta wani ya mallake shi ya yi yadda ya ga dama da shi.

Sayyidina Umar kuwa ya ƙi ya rarraba wa masu yin jihadi, gonaki na ƙasashen da aka kama ba tare da an yi yaƙi ba. A maimakon haka sai ya bar su a hannun masu su, su riƙa nomawa, amma suna biyan haraji, wanda za a sa a baitul-mali, saboda amfanin kowa da kowa. Sayyidina Umar ya yi haka ne saboda kada dukiya ta taru a hannun wasu ’yan tsiraru, alhali mafi yawa na cikin wahala.

Saboda haka, ko da Musulunci ya yarda da haƙƙin mallaka, bai bar abin sakaka ba, ta yadda masu kuɗi za su ci karansu ba babbaka, kamar yadda abin yake a cikin tsarin jari hujja; bai kuma hana mallakar ba, kamar yadda abin yake a tsarin gurguzu.

**3. Mataki na Uku: Juya Dukiya da Neman Karuwar ta:**

Tushen juya dukiya da kuma neman ƙaruwarta a cikin tsarin Musulunci abubuwa ne guda uku:

1. Aiki
2. Kasa
3. Jari

A game da aiki, to Musulunci ya ƙarfafa wa mutane guiwar yin sa, kowane irin aiki ne kuwa; ko wanda za a yi da jiki ne ko kuma wanda za a yi da tunani, matuƙar dai babu illa (ko ta’adda) a kan rai, hankali, addini, mutunci da kuma dukiya a wajen yin sa. Wannan ma shi ya sa Musulunci ya sa wasu ƙa’idoji a kan shi mai yin aikin da

kuma nau'in aikin, domin a yi magann kauce hanya, ko kuma cutar da wani ko kuma al'umma baki ɗaya.

Wajibi ne dai a kan kowane ma'aikaci ya kyautata aikinsa, kuma ya kyautata niyyarsa, ya yi fi sabilillahi, shi kuma tilas ne a biya shi haƙƙinsa. Ɗabarani ya ruwaito daga Annabi (S.A.W) cewa: "Haƙiƙa Allah na son idan ɗayanku zai yi wani aiki, to ya kyautata shi."

Haka kuma a wani hadisin da Bukhari ya ruwaito, Annabi (S.A.W) ya ruwaito daga Ubangijin Talikai ya ce: "Mutane uku ni ne mai yin jayayya da su ranar tashin ƙiyama: Mutumin da aka ba wa (wani haƙƙi na amana) sannan kuma ya yi yaudara (ya ci amana); da mutumin da ya sayar da ɗa (ba bawa ba), kuma ya cinye kuɗin; da kuma mutumin da ya ɗauki lebura aiki, ya kuma gama masa aikin, amma kuma bai biya shi ladansa ba."

Haka kuma idan mutum zai yi aiki, ba wai zai yi aiki ba ne domin ya sami gwargwadon abin da zai ci ba; a'a, zai yi aiki ne gwargwadon ikon da alah ya ba shi, da kuma baiwar da Allah ya yi masa, domin sauke nauyin waɗanda haƙƙinsu ya rataya a wuyansa da kuma amfanin al'umma baki ɗaya. Wannan shi ya sa a wani hadisi da Abu Nu'aim ya ruwaito daga Abu Huraira (R.A), Annabi (S.A.W) yake cewa: "Wanda ya nemi (abin) duniya domin (cin) halal da kuma kamewa daga roƙo, da kuma yin aiki saboda iyalinsa (domin nema musu abi masarufi) da kuma tausaya wa maƙwabcinsa (da taimaka masa), to, zai gamu da Allah alhali fuskarsa (na haske), kamar wata daren goma sha huɗu."

Amma a game da hanya ta biyu na samun abin masarufin, to Musulunci ya jawo hankalin Musulmi cewa lallai su yi amfani da ita (ƙasar); su shuka, su yi dashe su yi noma. Kuma ya hana mutum ya mallaki gona, sannan ya bar ita bai noma ba, har ma a wani hadisi da Baihaƙi ya ruwaito, Annabi (S.A.W) ya nuna cewa duk wanda ke da gona ya bar ta, ba tare da ya noma ta ba, har tsawon shekaru uku, to ba shi da haƙƙi kuma a kanta.

Sai hanya ta uku, wato jari, to Musulunci dai ya ba wa wannan abu muhimmanci ƙwarai da gaske, saboda muhimmancin da yake da shi ga al'umma. Saboda haka ne ya sa wa abin wasu ƙa'idoji da takunkumi; saboda haka mutum ba shi da damar yin abin da ya ga dama da dukiyarsa wajen juya ta da kuma amfani da ita.

Dalili kuwa shi ne dukiya dai, kamar yadda aka bayyana a baya, asalinta ta Allah ce, ya hore wa mutum ita domin ya yi amfani da ita; kowa da kowa ma a cikin al'umma ya amfani da ita, ba wai sai kawai wanda take hannunsa ba. Saboda haka, Musulunci bai yarda dukiya ta zama wata hanya ta matse mutane ba; ko kuma ci da guminsu da zaluntar su, ko kuma bautar da su ba. Haka kuma bai yarda ta zama abin wasa ba, ko kuma a riƙa almubazzaranci da ita.

Haƙiƙa Musulunci ya yarda da duk wata hanyar da za a juya dukiya, domin neman ƙaruwar ta, matuƙar dai wannan hanyar mai tsafta ce, mai amfani, wadda babu cutar da sauran jama'a a cikinta.

Haka kuma Musulunci ya haramta duk wata hanyar da za a bi, ta neman ƙaruwar dukiya, wadda ya zama akwai cutarwa ga al'umma ko kuma ci da gumin wani.

Wannan shi ya sa Musulunci ya haramta riba, ta kowane hali, kuma ko da wane suna aka kira ta. Saboda haka ne ma Annabi (S.A.W) a wani hadisin da Muslim ya ruwaito, ya tsine wa mai cin ribar mai bayarwa a ci, da mai rubutawa, da kuma mai yin shaida a kan haka. Annabi (S.A.W) ya ce duk ɗaya suke, a wajen zunubi.

Haka nan ma Musulunci ya haramta abin da ya kira ihtikari. Ihtikari dai shi ne mutum ya ɓoye kaya har sai an shiga cikin tsananin buƙatarsu, domin ya sayar da su da muguwar tsada, ya ci ƙazamar riba, wannan dai mugun hali ne na haɗama da son kai wanda Annabi (S.A.W) ya tsawatar a game da shi, a wani hadisi da Muslim ya ruwaito, a inda yake cewa: "Ba mai yin ihtikari, sai mai aikata zunubi".

A wata ruwayar kuma cewa ya yi: "Mai kawo kaya (ya fito da su don a sayar), to za a azurta shi, amma mai ihtikari tsinanne ne."

Haka nan ma Musulunci ya haramta taskance dukiya, wato mutum ya ɓoye dukiyarsa (ko a banki ko kuma dai a wani wurin), ya hana al'umma ta amfanu da ita. Ma'ana dai an haramta ajiye dukiya a ƙi sa ta a wata hanyar da sauran mutane za su amfana da ita; su sami aikin yi ta hanyarta. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratut Tauba, aya ta 34 ya ce:

﴿...وَٱلَّذِينَ يَكْنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ﴾

*"Waɗanda ke taskance zinari da azurfa, kuma ba su ci da su, a hanyar Allah, to ka yi musu albishir da wata azaba mai raɗaɗi".*

Haka kuma, a cikin wani hadisi da Abu Nu'aim ya ruwaito, Annabi (S.A.W) ya ce:

"Duk wata dukiya, zinari ko azurfa, wadda aka yi rowa da ita, to garwashin wuta ce a wajen mai ita, har sai ya ci da ita (wato ya bayar), a hanyar Allah."

Haka nan ma Musulunci ya haramta yin algush, da tauye mudu da ma'auni. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul Muɗaffifin, aya ta 1 – 3 ya ce:

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ﴿1﴾ ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكْتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسْتَوْفُونَ﴿2﴾ وَإِذَا كَالُوهُمْ أَوْ وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ﴿3﴾

*"Tsananin azaba ya tabbata ga masu tauye mudu. Waɗanda idan za su auna daga wajen mutane, sai su cika mudu. Amma idan (su) za su aunar musu sai su tauye (ma'aunin)."*

Wannan aya dai ta shafi duk wani mai tauye haƙƙin wani, amma shida ba ya son nasa haƙƙin ya taɓu. Kai ta ma shafi gwamnatin da ke danne haƙƙin takawa, na kula da jin daɗinsu, da duk abin da zai inganta rayuwarsu, alhali kuma ita tana son su zama masu biyayya a gare ta.

A wani hadisi kuma wanda, Ibnu Majah ya ruwaito daga Abu Huraira, Annabi (S.A.W) ya ce: "Duk wanda ya yi algush, to ba ya cikinmu."

Haka nan ma Musulunci ya haramta rashawa da cin hanci da kuma cin dukiyar mutane ta mummunar hanya. Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratul Baƙara, aya ta 188 ya ce:

وَلاَ تَأْكُلُوٓاْ أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِٱلْبَاطِلِ وَتُدْلُواْ بِهَا إِلَى ٱلْحُكَّامِ لِتَأْكُلُواْ فَرِيقاً مِّنْ أَمْوَالِ ٱلنَّاسِ بِٱلإِثْمِ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ﴿188﴾

*"Kuma kada ku ci dukiyoyinku a tsakaninku ta mummunar hanya, kuma (kada) ku miƙa ta zuwa mahukunta don ku ci wani ɓangare na dukiyar mutane ta hanyar (aikata) zunubi, alhali kuna sane (da cewa wannan mummunan laifi ne).*

Haka kuma, a cikin wani hadisi da Ahmad ya ruwaito, daga Amru ɗan Al'as, Annabi (S.A.W) ya ce: "Mai ba da rashawa da mai karɓa, dukkaninsu 'yan wuta ne."

Haka nan kuma Musulunci ya haramta ɓarnar dukiya da almubazzaranci, domin kuwa yin hakan yakan jawo mutane su ƙullaci juna, da hassada ban da ma cewa sa dukiya ne a inda ba wurinta ba. Wannan ma shi ya sa Musulunci ya wajabta cewa a sa wa Safihi, wato mutumin da ke ɓarnar dukiyarsa, bai san yadda zai haɓaka ta ta ƙaru ba, tarnaƙi da dabaibayi a dukiyar tasa, a kuma yi masa takunkumi. Dalili kuwa shi ne, idan aka ƙyale shi ya yi abin da ya ga dama da dukiyar, to ba shi kaɗai ba ne zai cutu; al'umma ce baki ɗaya, domin kuwa, ita ma tana da haƙƙi a cikin dukiyar. Hasali ma, a cikin Suratun Nisa'i, aya ta 5, Allah Maɗaukakin Sarki cewa ya yi, dukiyar ma ta shi irin wannan Safihi, ba ta shi ba ce, ta al'umma ce. Kuma ya ce kada a bar masa ita a hannunsa. Ga dai abin da ya ce:

وَلاَ تُؤْتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمْوَالَكُمُ ٱلَّتِى جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ قِيَاماً وَٱرْزُقُوهُمْ فِيهَا وَٱكْسُوهُمْ وَقُولُواْ لَهُمْ قَوْلاً مَّعْرُوفاً﴿5﴾

*"Kuma kada ku ba wa safihai (wawaye) dukiyoyinku wadda Allah ya sanya ta zama ginshiƙi (na rayuwa) a gare ku. Amma kuma ku azurta su (wato ku ciyar da su), kuma ku tufatar da su a cikinta, ku gaya musu kyakkyawar magana."*

**Mataki na Huɗu: Rabon Dukiya:**

Musulunci ya tsara hanyar rabon dukiya, rabo na adalci, wannan tsari dai ya dogara ne a bisa taimakon juna da kuma kula da jin daɗin kowa da kowa. Wannan ƙa'ida ta taimakon juna da kula da raunana, muhimmiyar ƙa'idar rayuwa ce a Musulunci. Wannan shi ya sa ma rashin yin aiki da ƙa'idar ya zama daidai da ƙaryata ranar tashin Alƙiyama, kamar dai yadda Allah Maɗaukakin Sarki ya bayyana a cikin Suratul Ma'un, aya ta 1 – 3. Ga abin da ya ce:

أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ﴿1﴾ فَذٰلِكَ ٱلَّذِى يَدُعُّ ٱلْيَتِيمَ﴿2﴾ وَلاَ يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ﴿3﴾

*"Shin ka ga wanda ke ƙaryata ranar sakamako? Wannan (da ke yin hakan) shi ne wanda ke tunkuɗe araya (yake zaluntar sa yake hana shi haƙƙinsa). Kuma ba ya kwaɗaitarwa a game da ciyar da mabuƙaci (balle ma a ce shi ya yi hakan…)."*

Kuma a wani hadisi da Muslim ya ruwaito daga Abu Sa'idil Khudri, Annabi (S.A.W) ya ce: "Duk wanda ke da ragowar[1] abin hawa, to ya ba da shi ga wanda ba shi da abin hawa. Kuma wanda ke da ragowar guzuri, to ya ba da shi ga wanda ba shi da guzuri".

Sannan Abu Sa'id ya ce: "Sai Annabi (S.A.W) ya ambaci nau'o'in dukiya masu yawa har ma dai muka ga cewa ba wanda a cikinku da yake da haƙƙi a cikin ragowar".

Haka kuma Bukhari da Muslim da Ahmad sun ruwaito cewa, Annabi (S.A.W) ya ce: "Duk mutanen wata unguwa (ko gari ko ƙasa) wadda aka sami wani a cikinsu wanda ke cikin yunwa (saboda ba wanda ya taimaka masa), to haƙiƙa ba su ba alƙawarin (kariyar) Allah (domin ba ruwan Allah da su)."

Taimakon juna dai a Musulunci ya shafi gaba ɗayan ɓangarorin rayuwar al'umma ne, kuma abu ne da yake wajibi a kan al'ummar Musulmi, domin kuwa Allah da Ma'aikinSa duk sun yi magana a kansa. A cikin Suratul Hujrat, aya ta 10 Allah Maɗaukaki ya ce:

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ﴿10﴾

*"Mumini dai ba komai ba ne illa cewa 'yan'uwan juna ne".*

Kuma a cikin Suratul Ma'ida, aya ta 2 ya ce:

وَتَعَاوَنُوا۟ عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَى وَلاَ تَعَاوَنُوا۟ عَلَى ٱلإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ.

*"Kuma ku taimaki juna a game da aikin alheri da kuma tsoron Allah, kuma kada ku taimaki juna a game da (aikata) zunubi da kuma ta'adda".*

Bukhari kuma ya ruwaito cewa, Annabi (S.A.W) ya ce: "Mumini ga mumini kamar gini ne da sashensa ke ƙarfafar sashe."

Bukhari kuma har ila yau, da shi da Muslim da Ahmad sun ruwaito cewa, Annabi (S.A.W) ya ce: "Za ka ga muminai, a wajen son junansu da jinƙan junansu da kuma tausasa wa juna, kamar

[1] Ragowar da ake nufi a nan ita ce ragowar ko kuma abin da ya ragu daga abin da zai ishi mutum na buƙatar lalurar rayuwarsa.

misalin jiki ɗaya ne wanda idan wata gaɓa tasa ta kama ciwo, to duk sauran jikin sai ya amsa da rashin yin barci da kuma zazzaɓi".

Abin tambaya kuma yanzu shi ne, shin wane tsari ne Musulunci ya bi wajen tabbatar da adalci a game da arzikin ƙasa?

Haƙiƙa Musulunci ya kafa ingantaccen tsari saboda tabbatar da adalci a tsakanin jama'a, da kuma biyan buƙatun al'umma, da kuma tabbatar da taimakon juna a tsakanin jama'a. Wajen yin hakan, ya bi hanyoyin biyu saboda samun abin biyan waɗannan buƙatu na al'umma. Hanya ta farko ita ce hanyar tilasci, wadda ita ce hanya ta farko ta tara abin da za a biya buƙatun al'umma da shi. Wannan hanya ta ƙunshi zakka. (ta tsabar kuɗi da dabbobi da amfanin gona da sauran abubuwan da zakka ke wajaba a cikinsu), da Zakkatul Fiɗri (ko kuma zakkar kono); da kharaj wanda a kan bayar saboda noma ƙasar da aka ci da yaƙi; da jiziya wadda akan ɗora wa kafiran amana, a maimakon kariyar da gwamnatin Musulunci ke ba su da kuma kula da jin daɗinsu; da ushura, wadda ake ɗora wa a kan kayan da aka shiga da su ko a fita da su daga ƙasar Musulunci, saboda kasuwanci, waɗanda kuma 'yan ƙasar waje ne (wato waɗanda ba Musulmi ba), ke kasuwanci da su; da ganima, wadda a kan samu wajen yaƙi da kafirai; fai'i, wadda akan samu, idan aka yi galaba da kafirai, ba tare da an yi yaƙi ba.

Hanya ta biyu, ba hanya ba ce ta tilasci; hanya ce ta ganin dama, ko da yake wani lokaci takan zama ta tilasci. Akwai nassoshi da yawa waɗanda ke ƙarfafa guiwar Musulmi, su ba da dukiyarsu ta wannan hanya, domin taimakon mara hali. Wannan hanya dai ta ƙunshi sadaka da kyauta, da liyafa (wato kyautata wa baƙo), da ba da aro, da makamancinsu.

Sai dai kuma idan duk waɗannan hanyoyi suka kasa biyan buƙatun al'umma, to me ye abin yi?

Sayyid Kuɗub, a cikin littafinsa: Al-Adalatul Ijtima'iyyah Fil Islam, ya ba da amsar wannan tambaya, a inda ya nuna cewa, a bisa ƙa'idar shari'a ta masalaha da kuma toshe kafar ɓarna, an ba shugaban da ke zartar da shari'ar Allah, damar magance duk wata cuta da za ta sami al'umma, da kuma yin abin da zai zama masalaha ga al'ummar. Wannan kuma ya haɗa da abin da ake kira at-Tauzif, wato a yanka wa masu kuɗi wani abin da za su bayar, daga cikin dukiyarsu, gwargwadon irin yadda shugaba ya ga ya dace, saboda

biyan buƙatun al'umma. Amma kuma wajen yin hakan, lallai ne ya ga cewa ba a sa su masu kuɗin su bayar da komai ba, sai abi daya zama larura.

Imam Shaɗibi ma ya yi wani bayani makamancin wannan. Haka nan ma Ibnu Hazam, a inda ya ce: "An wajabta wa mawadatan kowane gari da su kula da buƙatun matalautansu. Shugaba kuma sai ya tilasta musu yin hakan, a yayin da zakka ba za ta iya biyan buƙatun talakawan ba. Saboda haka sai a ba su abincin da ba makawa daga gare shi, da kuma tufafin lokacin sanyi da kuma na lokacin zafi, misalin hakan. Haka kuma da gurin zama wanda zai kare su daga ruwan sama, zafi da sanyi, da rana da kuma idanun masu wucewa.

A wajen tabbatar da wannan ƙa'ida, malamai sun dogara ne da ruhun Shari'ar Musulunci wadda ke kwaɗayin tabbatar da taimakon juna a tsakanin mutane. Haka kuma ba ta yarda a sami yunwa da talauci ba, tare da cewa akwai mawadata, masu kuɗi, a cikin al'umma. Dole ne kowa a cikin al'umma, ya sami abin da zai ishe shi na lalurar rayuwa. Haka kuma sun dogara da abin da Abdullahi ɗan Umar ya faɗa a inda ya ce: "A cikin dukiya akwai wani haƙƙi wanda ma ba zakka ba."

**Mataki na Biyar: Aiwatar da Ka'idojin a Aikace:**

Waɗannan ƙa'idoji na nema, mallaka, sarrafa da rabo da kuma amfani da dukiya, ba wai wasu ƙa'idoji ba ne a rubuce kawai. A'a, an taɓa, ko ma in ce an sha aiwatar da su a ƙarƙashin gwamnatin Musulunci, tun daga zamanin Annabi (S.A.W) har zuwa zamanin halifofinsa, da kuma ma bayansu.

Kyakkyawan misali a nan, zamanin Annabi (S.A.W) shi ne abin da ya faru a lokacin da Annabi (S.A.W) ya yi galaba a kan Yahudawan Banin-Nadir, ya kuma mallaki dukiyarsu, sai ya ce wa Ansarawa (mutanen Madina): "Yan'uwanku Muhajirai (waɗanda suka yi wo ƙaura zuwa Madina), ba su da dukiya. Saboda haka, in kuna so, sai a raba wannan (dukiya) da kuma taku dukiyar, tsakanin ku da su, gaba ɗaya. Ko kuma idan kuna so ku riƙe taku dukiyar, kuma a raba musu wannan su kaɗai." Sai suka ce: "A'a, ka raba musu wannan (su kaɗai) kuma ka raba musu abin da kake so daga cikin dukiyarmu".

To shi ne sai aya ta 9 a cikin Suratul Hashar ta sauka:

﴿... وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ...﴾

*"Suna fifita wasu a kan kansu, ko da kuwa akwai (matsananciyar) buƙata tare da su...".* [1]

Haƙiƙa kuma a zamanin Sayyidina Umar, Halifan Annabi (S.A.W) na biyu, an yi amfani da waɗannan ƙa'idoji a aikace. Har ma an ruwaito inda yake cewa: "Yaya zan damu da al'amarin talakawa, idan abin da shafe su bai shafe ni ba? Kuma idan ina wani matsayi wanda ya wadace ni, amma kuma ya kasa biyan buƙatun mutane, to walla ba matsayina ba ne, har sai na zama kyakkyawan misali ga mutane". [2]

Wannan abu da Sayyidina Umar ya faɗa, ba wai maganar baka ce kaɗai ba. A'a, ya tabbatar da hakan a aikace, a lokacin shugabancinsa. Alal misali, a shekarar da aka yi yunwa a Hijaz sai ya hana wa kansa yin amfani da mai ya daina cin nama, ya daina shan nono, har ma fatar jikinsa ta yi baƙi; ya shiga cikin baƙin ciki da damuwa saboda abin da ya sami al'umma; aka yi watanni bai kusanci matarsa ba. Har ma wata rana da ya ga wani yaro, ɗansa yana cin wani ɗan itace na kayan marmari, sai ya yi masa tsawa yana cewa: "Tuf tuf (zubar)! Ɗan Amirul Muminina! Kana cin kayan marmari alhalin al'ummar Annabi (S.A.W) suna rame?" Sannan ya tsawatar wa iyalinsa yana cewa: "Haƙiƙa kun ji abin da na hana a yi. Haƙiƙa kuma ni ba zan san cewa wani daga cikinku ya aikata wani abu daga cikin abubuwan da na hana ba, face na ninka masa aƙuba sau biyu." Waɗanda ma suka rayu tare da Umar har rantsuwa suka riƙa yi suna cewa: "Wallahi ba domin Allah ya kawar da tsananin shekarar yunwa ɗin ba, da mun zaci cewa Umar mutuwa zai yi saboda baƙin ciki, a game da al'amarin Musulmi".[3]

Wannan al'amari na Umar ba komai ba ne illa sakamakon koyarwa da kuma tarbiyyar Musulunci waɗanda suka shiga cikin zukatan sababbai, wato irin koyarwar da hadisin Hakim da Suyuɗi suka ruwaito, yake nunawa. A cikin hadisin Annabi (S.A.W) na

---

[1] Daga Fat'hul Buldan, juzu'i na 1, shafi na 22, Ɗab'in Makbatun Nahdatil Misriyya (1956).

[2] Daga Aɗ-Ɗabaƙatil Kubura, na Ibnu Sa'ad, Juzu'i na 3, shafi na 287, ɗab'in Daru Sadir, Beirut (1975).

[3] Daga Aɗ-Ɗabaƙat, juzu'i na 3, shafi na 289.

cewa: “Na rantse da wanda raina ke hannunsa! Ba za ku shiga Aljanna ba har sai kun jiƙan juna.”

Sai (Sahabbai) suka ce: “Ai kowa daga cikinmu mai jinƙai ne, ya Manzon Allah.” Sai ya ce: “Ba wai jinƙan ɗayanku (ake magana ba), wato jinƙan kansa da kuma na kusa da shi. Amma (abin da ake nufi shi ne) jinƙan kowa da kowa.”

Haka nan ma Umar ɗan Abdul-Aziz, jikan Sayyidina Umar ɗan Khaɗɗab ya aiwatar da waɗannan ƙa’idoji na adalci a zamaninsa, har ma Yahaya ɗan Said ke cewa: “Mun kasance a zamanin Umar ɗan Abdul-Aziz, muna zagawa, muna bin mutane da zakka (da sadaka, muna neman mai karɓa), amma ba ma samun wanda zai karɓa. Saboda kuwa haƙiƙa, Allah ya wadata mutane a zamanin Umar ɗan Abdul-Aziz.

Abin nufi dai shi ne, waɗannan ƙa’idoji ba wai a rubuce kawai suke ba; a’a, an aiwatar da su a aikace, kuma an tabbatar da adalci ta hanyarsu, wanda saboda haka, an sami wadata da kwanciyar hankali. Saboda haka, idan dai ana neman wadata da kwanciyar hankali, waɗanda su ne ginshiƙi jin daɗin rayuwa, to kuwa sai ta wajen aiwatar da irin waɗannan ƙa’idoji, amma ba ta rage yawan jama’a ba, domin kuwa matsalar ba ta yawan jama’a ba ce!

## CIKASAWA

Mun riga mun ga daga inda shirin ƙayyade iyali ya samo asali; kuma mun ga irin yadda ake ta fafutukar aiwatar da shi a Nijeriya, kuma mun ga dalilan da masu wannan tsari ke bayarwa wajen ɓullo da wannan tsarin, wato baƙin talaucin da muke fama da shi; kuma mun ga cewa wannan dai fakewa da guzuma ne a harbi karsana, domin kuwa mun ga cewa ba wannan ba ne dalilin; makircin 'yan mulkin mallaka ne, musamman ma dai Amerika. Haka kuma mun ga irin illolin wannan mugun shiri da kuma haɗarinsa, da kuma saɓa wa Musulunci da ya yi, duk da cewa wasu 'yan kasuwar "Malamai" masu kasuwanci da Addinin Allah suna kafa hujjoji iri-iri na nuna dacewar shirin da Musulunci.

A ƙashin gaskiya, ina ƙara jawo hankalin Musulmi cewa lallai mu gane cewa, ba yawanmu ne ya saka mu cikin matsalar da muke fama da ita a ƙasar nan ba, ballantana a ce wai rage yawan namu ne zai magance matsalar. A taƙaice dai, tushen matsalar shi ne; kauce hanyar Allah da yin watsi da tsarinSa na rayuwa wanda ya tsara mana domin gudanar da rayuwarmu gaba ɗaya.

Wannan ne ya sa zalunci ya yi kanta, har ma ya zama karɓaɓɓen abu a wajen al'ummarmu. Wannan ma shi ya sa ko wani muƙami aka ba wa mutum, sai ka ga ya shiga sace kuɗin jama'a ba ji ba gani, balle ma ya yi tunanin gaba. 'Yan'uwa da abokan arziki, kai har ma da iyali da iyaye, sai murna; nasu ya samu, su ma ke nan za su samu! Su zuga shi ya shiga "ciki". Idan kuma bai yi satar ba, to su ne masu fara zagin sa. Haka kuma duk zaluncin mutum da fasiƙancinsa, idan dai ya tara abin duniya, ta kowace irin hanya ce kuwa, to shi ne abin girmamawa. Wannan kuwa ɗaure wa zalunci gindi ne, duk kuma mutanen da suka zama suna yin haka, to kuwa sun zama azzalumai, kuma ba waɗanda za su shugabance su sai azzalumai 'yan'uwansu, kamar dai halin da muke ciki. Wannan abin da Allah Maɗaukaki ya faɗa ke nan, a cikin Suratul An'am, aya ta 129, a inda ya ce:

﴿وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعۡضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ﴾

*"Haka nan muke ɗora sashen azzalumai a bisa sashe saboda kauce hanyar da suke yi."*

A wani hadisi kuma wanda aka ruwaito daga Ibnu Mas'ud, Annabi (S.A.W) ya ce: "Wanda duk ya taimaki wani azzalumi, to sai Allah ya sallaɗa shi (ya ɗora shi) a kansa."

Allah Maɗaukakin Sarki kuma a cikin Suratu Ɗaha, aya ta 124 ya ce:

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ﴿124﴾

*"Duk wanda ya kau da kai daga tunatarwata (wato dokokina), to rayuwa ta ƙunci ta tabbata a gare shi. Kuma mu tashe shi ranar tashin alƙiyama makaho."*

Haka nan kuma a cikin wani hadisi da Ibnu Majah, da Bazzar da Baihaƙi suka ruwaito, Annabi (S.A.W) ya gaya mana cewa: "Alfasha (wato zina har ma da luwaɗi), ba za ta taɓa bayyana a cikin wasu mutane ba, har ma su riƙa yi a bayyane, face cututtuka sun watsu a cikinsu, waɗanda babu su a cikin waɗanda suka riga su wucewa. Ba kuma za su tauye mudu da kuma ma'auni ba, face an jarrabe su da talauci, da rashin (kayan) abinci da kuma zaluncin masu mulki. Kuma ba za su hana zakkar dukiyarsu ba, face an hana su ruwan sama; ba domin ma dabbobi ba, da ba a yi musu ruwan sama ba (kwata-kwata). Kuma ba za su warware alƙawarin Allah da alƙawarin Ma'aikinsa ba (na cewa za su bi umurninsu), face an ɗora wani abokin gaba a kansu, wanda ba daga cikinsu yake ba; sai kuma ya kwashe wani sashe na abin da ke hannunsa. [1] Kuma matuƙar shugabanninsu ba su yi hukunci da littafin Allah ba, sai kuwa an sa yaƙinsu a tsakaninsu."

Haka kuma Allah Maɗaukakin Sarki a cikin Suratun Nahal, aya ta 112, ya ba mu labarin al'ummar da ta yi rayuwa iri biyu, wato rayuwa ta kwanciyar hankali da jin daɗi, a lokacin da suka bi Allah, da kuma rayuwar yunwa da tsoro, a lokacin da suka butulce wa Allah, suka kauce hanyarSa. Ga dai abin da yake cewa:

[1] Wato dai kamar yadda al'ummarmu ta saɓa wannan alƙawari ta wajen yin watsi da tsarin Allah wanda Annabi Muhammadu (S.A.W) ya zo da shi. Saboda haka sai Allah ya ɗora Turawa 'yan mulkin mallaka a kanmu. Kuma ta faman kwashe mana arzikin ƙasarmu.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلاً قَرْيَةً كَانَتْ ءَامِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَداً مِّن كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَاقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلْجُوعِ وَٱلْخَوْفِ بِمَا كَانُواْ يَصْنَعُونَ﴿112﴾

*"Kuma Allah ya buga wani misali, na wata alƙarya wadda ke cikin aminci, a natse; arzikinta na zuwa gare ka a ishe, ta ko'ina. To amma sai ta butulce wa ni'imomin Allah saboda haka sai Allah ya ɗanɗana mata tufafin yunwa da tsoro saboda abin da suka kasance suna aikatawa."*

Babu shakka muna cikin yunwa da tsoro, waɗanda wannan ayar ke magana a kai, saboda butulce wa Allah da al'ummarmu ta yi. Haka kuma babu wata hanyar da za a bi a sami wadatar abinci da aminci da zaman lafiya, sai an koma zuwa ga tsarin Allah. Saboda kuwa Allah Maɗaukakin Sarki ya ba mu labarin cewa, idan aka tuba aka koma zuwa gare Shi, za a sami kowane irin arziki ake so; ruwan sama wadatacce, dukiya, 'ya'ya, gonaki da ƙoramu. A cikin Suratu Nuhu, aya ta 10 – 12, ya ba mu labarin abin da Annabi Nuhu yake gaya wa mutanensa, da irin alherin da za su samu idan suka tuba suka koma ga Allah. Ga dai abin da ya ce:

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُواْ رَبَّكُمْ إِنَّهُ كَانَ غَفَّاراً﴿10﴾ يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَاراً﴿11﴾ وَيُمْدِدْكُمْ بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَاراً﴿12﴾

*"Sai na ce: Ku nemi gafarar Ubangijinku. Haƙiƙa shi ya kasance mai yawan karɓar gafara. Sai ya aiko muku da ruwa daga sama mai yawa. Kuma ya ba ku 'ya'ya da dukiya masu yawa, kuma ya sanya muku gonaki, kuma ya sanya muku koguna."*

Kuma a cikin Suratul Jinni, aya ta 16 Allah Maɗaukaki ya ce:

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَامُواْ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لأَسْقَيْنَاهُم مَّآءً غَدَقاً﴿16﴾

*"Kuma da dai a ce sun tsaya daidai a kan hanya (ta Musulunci), da kuwa mun shayar da su ruwa mai yawa."*

Kuma a cikin Suratul A'araf, aya ta 96 ya ce:

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْقُرَىٰ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَواْ لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَاتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلأَرْضِ...

*"Da mutanen alƙaryu sun yi imani kuma sun ji tsoron Allah (ta wajen kiyaye dokokinSa), da kuwa mun buɗe musu albarka iri-iri daga sama da kuma ƙasa…".*

Haka kuma Allah ya gaya mana cewa tsoron Allah, wato kiyaye dokokin Allah, da bin umurninSa, su ne maganin duk wata matsala, haka kuma ita ce hanyar samun arziki. Ga dai abin da Allah Ta'ala ya ce a cikin Suratuɗ Ɗalaƙ, aya ta 2 zuwa ta 3:

...وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُ مَخْرَجاً﴿16﴾ وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لاَ يَحْتَسِبُ...

*"Kuma wanda ya ji tsoron Allah, to zai sa masa mafita (daga matsalolinsa). Kuma ya azurta shi ta inda ba ya zato…".*

Saboda haka, lallai ne mu koma kan hanya, tun kafin lokaci ya ƙure. Lallai ne kuma duk jama'ar Musulmi mu tashi tsaye, mu yaƙi wannan shiri na ƙayyade iyali saboda irin illolinsa da kuma sharrinsa; kuma mu yi wa malaman da ke ɗaure wa shirin gindi wa'azi cewa su ji tsoron Allah, su daina; kuma su koma kan hanya; kada su bari ɗan amfanin duniya da suke samu ya ruɗe su. Haka kuma muna yi wa duk Musulmin da ke da hannu a wannan mugun shirin, tun daga kan ma'aikatan kiwon lafiya waɗanda ake amfani da su, domin cim ma wannan mummunar manufa, har zuwa kan masu aiki a ƙungiyoyin ƙayyade iyali nasiha cewa, su ji tsoron Allah. Su tuna cewa ko me aka ba su, zai ƙare ne, sannan kuma za su gamu da Allah. Sannan kuma dukkaninmu lallai mu tashi tsaye wajen faɗakar da juna, tun kafin al'amari ya yi tsamari.

A ƙarshe, ina roƙon Allah Ta'ala ya rusa duk mai nufin al'ummar Musulmi da sharri; ya nuna mana gaskiya, ya ba mu ikon bin ta komai wahala, kuma yan nuna mana ƙarya, ya kuma ba mu ikon kauce mata, komai daɗin da muke hange a cikinta. Amin. Ina kuma gode wa Allah Ta'ala da ya ba ni ikon sauke wannan nauyi na faɗakarwa a game da abin da ya sanar da ni na sharrin wannan shiri (na ƙayyade iyali, ko kuma in ce ƙayyade jama'a).

*Alhamdu Lillaahi !*

*12th January, 1992.*

## MANAZARTA


**Kashi Na Farko: Littattafai:**

1. At-Tafsirul Was'iɗ, na Muhammad Sayyid Ɗanɗawi, ɗab'in Maɗaba'ar As-Sa'adah, Alƙahira, 1397 (1977).
2. Tafsirul Kashshaf, na Zamakhshari, ɗab'in Maɗaba'ar Mustafa al-Babi, Alƙahira, 1392 (1972).
3. Tafsirul Manar, na Rashida Rida.
4. Irshadul Aƙlis Salim Ila Mazayal Kur'anil Karim, na Abus Sa'ud, ɗab'in Daru Ihya'it Turasil Arabiy.
5. Anwarul Tanzil wa Asrarut Ta'awil, na Baidawi, ɗab'in Darul Fikr.
6. At-Tafsirul Kabir, na Imam Razi, ɗab'in Daruk Fikr.
7. Fat'hul Bari, na Ibnu Hajar, ɗab'in Sharikatuɗ Ɗiba'ah al-Fanniyyah, Alƙahira.
8. Bulugul Amani sharhin al-Fat'hur Rabbaniy, na As-Sa'atiy, ɗab'in Daru Ihya'it Turasil Arabi.
9. Al-Manarul Munif Fis Sahihi Wad-Da'if, Darul Muslim.
10. Kashful Hafa'i, ɗab'in Darut Turas, Alƙahira.
11. Fiƙhus Sunnah, na Sayyid Sabiƙ.
12. Al-Islam: Aƙidah wa Shari'ah, na Mahmud Shaltut, ɗab'in Darush Shuruƙ.
13. Al-Mar'ah Baynal Fiƙhi wal Kamun, na Dakta Mustafa as-Suba'iy, ɗab'in al-Maktabul Islamiy, Beirut.
14. Al-Manzurul Islamiy Li Mushlikatil Giza'i wa Tahdidun Nasai, na Dakta Hilmi Abdul-Mun'im.
15. Dirasatun fiy Ilmis Sukkan, na Dakta Hassan as-Sa'atiy da Dakta Abdulhamid Luɗfi.
16. Al-Garah 'Alal-Usratil Muslimah', na Abdulƙadir Ahmad Abdulƙadir, ɗab'in al-Mukhtarul Islamiy.
17. Li Maslahati Man Tahdidn Nasal aw Tanzimuh, na Dakta Abdul-Aziz Ibnud Dardir, Maɗaba'ar Maktabatul Kur'an, Alƙahira.
18. Ihya'u Ulumiddin, na Abu Hamid al-Gazali, Maɗaba'ar Daruk Fikr.
19. Tahdidun Nasal, na Dakta Muhammad Sa'id Ramadan al-Buɗi, Maktabatul Farabi.
20. Kararatul Majma'il Fikhri al-Islamiy li Rabiɗatil Islamiy, ɗab'i na huɗu (1411).
21. Al-Muhalla, na Ibnu Hazam.
22. Usulul Faƙhi, na Muhammad Abu Zahra, Daruk Fikr.
23. Al-Adalatul Ijtima'iyyah Fil Islam, na Sayyid Kuɗub Darush Shuruƙ.
24. Futuhul Buldan, Maktabatun Nahdatil Misriyyah.
25. Aɗ-Ɗabaƙatul Kubra, na Ibnu Sa'ad Daru Sadir, Beirut.
26. Sexual Politics, na Kate Millet.

27. All Kinds of Family Planning, na Michael Golden African Universities Press (1981).
28. Birth Control, na A. A. Maududi Islamic Publications Ltd.
29. **The Psychology of Sex, na Oswald Schewarz, Pelican Book (1951).**
30. Social Problems, na Paul H. Landis, Chicago (1959).
31. **The American Sex Revolution, na Sorokin – Porte Sergent Publishers, Boston (1956).**
32. **World Military and Social Expenditure (1985), na Ruth Leger Sivard.**
33. British National Formulatry, ta 16 (1988).
34. **The Pharmacological Basis of Therapeutics, na Lous S. Goodman da Alfred Gilman.**
35. **Annual Review of Population Law, na United Nation Population Fund, Juzu'i na 13.**
36. **Legal Basis and Objectives of Marriage Under Islamic Law, na Ibrahim Ahmad Aliyu.**
37. **Hanyar Tsara Iyali da Kuma Lafiya Wajen Haihuwa, na Ebun Delano.**
38. **National Security Council Memorandum, NSSM 200 (Shirin Majalisar Tsaro ta Amerika a Game da Ƙayyade Yawan Jama'a).**

**Kashi na Biyu: Mujallu da Jaridu da Ƙasidu:**

1. **Newswatch ta 22 ga Yuli, 1991.**
2. **New Nigeria on Sunday, ta 17 ga Yuni, 1991.**
3. **The Triumph ta ranar Juma'a 20 ga Satumba 1991.**
4. **New Nigerian on Sunday, ta 21 ga Afrilu, 1991.**
5. **Inquiry ta Janairu, 1988.**
6. **Citizen ta 16 ga Yuni, 1991.**
7. **African Concord ta 15 ga Yuli, 1991.**
8. **West Africa ta 2 ga Yuni, 1980.**
9. **Radiance ta 3**
10. **Washington Quarterly, Spring, 1989.**
11. **The Democrat, ta ranar Asabar 23 ga Yuni, 1991.**
12. **Daily Times ta 29 ga Octoba, 1980.**
13. **The Progressive ta Disamba, 1979.**
14. **National Concord ta 19 Yuli, 1991.**
15. **New-Week ta 28 Fabrairu, 1983.**
16. **Daily Telegraph, ta 27 Yuli, 1971.**
17. **American Enterprise, Mayu – Yuni.**
18. **UNESCO ta 168.**
19. Takardar Bayani a Game da Riba, Wadda Dakta Ibrahim Ayagi ya Gabatar a Taron Kwamitin Fatawa na Cibiyar Nazarin Shari'ar Musulunci, Jami'ar Ahmadu Bello Zariya, (Mai Laƙabi Kamar Haka: The Place, Nature and Mechanism of Interest in Banking).
20. **Covert Action (Information Bulletin, ta 39).**
21.